بسم الله الرحمن الرحيم
الحمد لله الذي مَنَّ علينا بنعمت الإسلام والإيمان
والصلاة والسلام على رسول الله وعلى آله وصحبه ومن اهتدى بهداه.

## Towxiidku waa xaqa Allaah Adoomadiisa ku leeyahay

**عن مُعاذ بن جبل رضي الله عنه قال: كنتُ رديف النبيِّ ﷺ على حمارٍ فقال لي: يا معاذ، أتدري ما حقّ الله على العباد؟ وما حقّ العباد على الله؟ قلت: الله ورسوله أعلم، قال: فإنّ حقَّ الله على العباد أن يعبدوه ولا يُشركوا به شيئًا، وحقّ العباد على الله أن لا يُعذِّب مَن لا يُشرك به شيئًا، قلت: يا رسول الله أفلا أُبشر الناس؟ قال: لا تُبَشِّرهم فيتَّكلوا .** أخرجاه في الصحيحين

**Mucaad Bin Jabal (RC) waxaa laga wariyay in uu yiri: Rasuulka (SCW) ayaan Dameer la saarnaa markaas buu igu yiri Mucaadow magaranaysaa xaqa Alle Adoomadiisa ku leeyahay iyo xaqa Adoomadu Alle ku leeyihiin, waxaan iri: Allaah iyo Rasuulkiisaa(SCW) garanaya. Rasuulku(SCW) wuxuu yiri: xaqa Alle Adoomadiis ku leeyahay waa inay caabudaan oo u shariik yeelin. Xaqa Adoomadu Alle ku leeyihiina waa in uu san cadaabin kii aan u shariik yeelin, waxaan iri Rasuulkii Allow dadka ma u bishaareeya? Wuxuu yiri: ha'u bishaarayn yaysan talo saaranine. Saxiixaynka(bukhaarin iyo muslim)baa wariyay.**

## Ahmiyada Towxiidka:

Towxiidku waa shanta tiiru islaam tiirka ugu weyn uguna culus. waa tiirka islaamnimada asaaska u ah, wuxuu diinta u joogaa meesha madaxu jirka banii aadamka ujoogo, Hadii madaxa la gooyo jirka intiisa kale waa bakhti aan waxba ahayn.
Hadii Towxiidka lawaayo islaamnimadii waa lawaayay. Towxiid la'aantiis camal saalix ah oo ansaxayaa majiro. waa tiirka allaah uu ku xiray masiirka qofka banii aadamka ah maalinta akhiro, januu galayaa haduu Towxiid khaalis ah la yimaado, hadii kalena wuxuu ku waarayaa naaru Jahanama.
Cadaabka alle waxa kaliya oo looga badbaadi karaa waa towxiid khaalis ah.

**قال تعالى: الَّذِينَ آمَنُواْ وَلَمْ يَلْبِسُواْ إِيمَانَهُم بِظُلْمٍ أُوْلَـئِكَ لَهُمُ الأَمْنُ وَهُم مُّهْتَدُون (الأنعام ٨٢)**

**Kuwa alle rumeeyay oo iimaankooda aan shirki ku barxin, kuwaas baa nabadgalyo ay cadaabka alle ka nabad galaan u sugnaatay, kuwa hanuunsanna waa iyaga.**

**عَنْ جَابِرٍ قَالَ : "أَتَى النَّبِيَّ صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ رَجُلٌ فَقَالَ : يَا رَسُولَ اللَّهِ مَا الْمُوجِبَتَانِ ؟ فَقَالَ : ( مَنْ مَاتَ لَا يُشْرِكُ بِاللَّهِ شَيْئًا دَخَلَ الْجَنَّةَ ، وَمَنْ مَاتَ يُشْرِكُ بِاللَّهِ شَيْئًا دَخَلَ النَّارَ ) رواه مسلم**

**Jaabir(RC) waxaa laga wariyay inuu yiri: Nin baa Rasuulka(SCW) u yimid wuxuuna ku yiri Rasuulkii allow(SCW) labada waajibiya waa kuwee?. Rusuulku(SCW) wuxuu yiri: Qofkii dhinta asagoon alle u shariik yeelaynin Janaduu Galayaa, Kii dhinta asagoo alle u shariik yeelayana Naartuu galayaa[1].**

**عن أَنَس بْنِ مَالِكٍ قَالَ سَمِعْتُ رَسُولَ اللَّهِ صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ يَقُولُ : ( قَالَ اللَّهُ تَبَارَكَ وَتَعَالَى : يَا ابْنَ آدَمَ إِنَّكَ لَوْ أَتَيْتَنِي بِقُرَابِ الْأَرْضِ خَطَايَا ثُمَّ لَقِيتَنِي لَا تُشْرِكُ بِي شَيْئًا لَأَتَيْتُكَ بِقُرَابِهَا مَغْفِرَةً ) رواه الترمدي وصححه الالباني.**

**Anas Bin Malik(RC) waxaa laga wariyay inuu yiri, waxaan maqlay Rasuulka Alle(SCW) oo leh: (Alle tabaaraka wa tacaalaa wuxuu yiri: ibnu Aadanow dhulka mugiis oo danbi ah hadaad iila timaado, oo aad ila kulanto adoo aan ii shariik yeelaynin, waxaan kuula imaanayaa dhulka mugiis oo danbidhaaf ah)[2].**

Maalinta Akhiro si aad danbidhaafka Alle u hesho, ciqaabka Allena uga badbaado, waa inaad ku dhimataa oo Allaah la hortagtaa Towxiid Khaalis ah oo shirki ka barax la'. Alle wuxuu Quraanka ku sheegay in dad badan Alle rumeeyaan ayadoo iimaankooda uu shirki ku barxan yahay. **قال تعالى: وَمَا يُؤْمِنُ أَكْثَرُهُمْ بِاللهِ إِلاَّ وَهُم مُّشْرِكُونَ**(يوسف ١٠٦)
**Badankood Allaah ma rumeeyaan ayagoo mushrikiin ah mooyee.**

---

[1] Waxaa wariyay Muslim (93)
[2] Waxaa wariyay Tarmadi, Albaanina waa xasan buu yiri.

Towxiid aan khaalis ahayn iyo shirki hadaad ku dhimato, waxaa kula soo gudboonaanaya amuuraha soo socda:

1. Janada oo lagaa xarimo iyo naarta ood ku waartid.

**قال تعالى: إِنَّهُ مَن يُشْرِكْ بِاللهِ فَقَدْ حَرَّمَ اللهُ عَلَيهِ الْجَنَّةَ وَمَأْوَاهُ النَّارُ وَمَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ** (المائدة ٧٢)

**Waxaa Xaqiiqo ah, qofkii Allaah u shariik yeela, Allaah inuu Jannada ka xarimay, hoyaad kii suna waa Naarta, Daalimiinta (Alle u shariik yeelayna) ruux u gargaarayaa ma jiro.**

2. Camalkaaga saalixa ah oo dhan oo bura oo hal bacaad lagu lisay noqonaya.

**قال تعالى: وَلَقَدْ أُوحِيَ إِلَيْكَ وَإِلَى الَّذِينَ مِنْ قَبْلِكَ لَئِنْ أَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ الْخَاسِرِينَ** (الزمر ٦٥)

**Waxaa xaqiiqa ah, inaan kuu soo waxyoonay adiga(SCW) iyo Rusushii kaa horaysayba, Hadaad Allaah u shariik yeesho camalkaagu waa Buri oo Buri waxa aadna kamid noqon kuwa khasaaray.**

3. Shafaacada rasuulka(SCW) oo lagaa xarimo.

**قال رسول الله -صلى الله عليه وسلم-: "لكل نبي دعوة مستجابة، فتعجّل كل نبي دعوته، وإني اختبأتُ دعوتي شفاعة لأمتي يوم القيامة، فهي نائلة إن شاء الله من مات من أمتي لا يشرك بالله شيئاً. صحيح ابن ماجه عن ابي هريرة**

**Rasuulkii Alle(SCW) wuxuu yiri: Nabi walba Alle wuxuu siiyay Baryo uu ka ajiibayo, Nabi walba baryadiisii waa la dagdagay, Aniguna baryadaydii waxaan u kaydsaday inaan ugu shafeeco umadayda maalinta qiyaamo, inshaa'allahu shafeecadaydu waxay gaaraysaa qofkasta oo umadayda ka mid ah oo dhintay asaga oo aan Alle u shariik yeelaynin.**

**قال تعالى: فَمَا تَنفَعُهُمْ شَفَاعَةُ الشَّافِعِينَ** (المدثر ٤٨)

**Alle sareeye wuxuu yiri: Anfici mayso (Mushrikiinta) kuwa shafeeca shafeecadoodu.**

Waxaa inoo cadaaday in waxa kaliya ee naar looga badbaadaa uu yahay Towxiid khaalis ah oo aad la timaadid kuna dhimatid, camalka saalixa ah ee kale wuuxuu kordhiyaa darajaadkaaga Jannada, laakiin furaha aad jannada ku galaysid naarna uga badbaadaysid waa towxiid khaalis ah.
Walaalkayga muslimka ahow naaru Jahannama inaad ku waarto si aad uga badbaado, towxiid khaalis ah waa in aad la timaado oo ku fara adaygtid kuna dhimatid, taasina waxay ku suuro galaysaa inaad towxiidka baratid oo cilmi u yeelatid oo waxa buriya iyo waxa barxa aad ogaatid.

**قال تعالى: فَاعْلَمْ أَنَّهُ لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَاسْتَغْفِرْ لِذَنبِكَ** (محمد ١٩)

**Ogow oo baro Macbuud xaq lagu caabudo oo aan Allaah ahayni inuusan jirin, Dambi dhaafna waydiiso.**

## kalimtu Towxiid

Waxaan soo sheegnay caqiidada islaamka in Towxiidku yahay furaha Jannada lagu galo Naarna looga badbaado. Xisaabta qiyaame Towxiidka moyee diinta inteeda kale haday wax kaa khaldamaan furasado badan ood ku badbaado ayaa jira, alle oo ku cafiya, shafaacada rasuulka(SCW), shafaacada saalixiinta, tan caruurtaadii kuu saqiirtay, laakiinse Towxiidka Allaah haduu kaa khaldamo ood shirki la timaadid fursad aad ku badbaadi kartaa ma jirto abadan.

**قال تعالى : انَّ اللَّهَ لا يَغْفِرُ أَنْ يُشْرَكَ بِهِ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ ذَلِكَ لِمَنْ يَشَاءُ وَمَنْ يُشْرِكْ بِاللَّهِ فَقَدِ افْتَرَى إِثْمًا عَظِيمًا** (النساء ٤٨)

**In loo shariik yeelo Allaah ma cafiyo, wixii kasoo harayse (danbi kasta oo aan shariik yeelid ahayn) qofkuu doono buu u dhaafaa. Ruuxii Allaah u shariik yeelaana waxaa xaqiiqo ah in uu danbaabay been abuur weyn.**

**وقال تعالى: إِنَّهُ مَن يُشْرِكْ بِاللهِ فَقَدْ حَرَّمَ اللهُ عَلَيهِ الْجَنَّةَ وَمَأْوَاهُ النَّارُ وَمَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ** (المائدة ٧٢)

**Waxaa xaqiiqa ah in Allaah Jannada ka xarimay qofkasta oo u shariik yeelay, meesha hoyaadka u noqon dontaana waa Naarta, Daalimiintana ruux u gargaarayaa ma jiro.**

ikhwaanii qof walba ha iska hubiyo in Towxiidku u saxanyahay inta aan xisaabta aakhiro la gaarin.

**Kalimatu Towxiid: لا اله الا الله Macnaheeda:**

**Allaah(ﷲ):** waa magaca khaaska ah ee Allaha khaaliqa ah ee caalamka abuuray uu leeyahay, sida qofwalba magac u leeyahay(ولله المثل الاعلى).

**قال تعالى: أَن يَا مُوسَى إِنِّي أَنَا اللَّهُ رَبُّ الْعَالَمِينَ** (القصص ٣٠)

**Muusow anigu waxaan ahay Allaah, Rabigii caalamka**

**وقال تعالى: إِنَّنِي أَنَا اللَّهُ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنَا فَاعْبُدْنِي** (طه ١٤)

**Anigu waxaan ahay Allaah, Macbuud xaq ah oo aan aniga ahayna ma jiro, ee aniga icaabud.**

Kalimada **ilaah(إلـه)**[1]**:** macnaheedu waa macbuud, yacni kan la caabudo, ama xaq halagu caabudo ama baadil ha lagu caabo, marba hadii la caabudo wuxuu qaadan magaca ilaah. Marka ilaaha xaqa ah oo in la caabudo xaqa u leh waa Allaah(ﷲ) Rabul caalamiin, waxa kasoo haray oo la caabudana waa ilaahyo baadil ah oo xaqdaro lagu caabuday.

Waxyaabaha banii aadamku caabuday Alle sokadiis waa badan yihiin, Quraanku marka uu tilmaamayo waxyaabaha ilaahyo laga dhigto ee Allaah ka soo haray, waxa uu isticmaalaa laba kalimadood, waa: **( غيره ، من دونه) Allaah qeyrkiis iyo Allaah sokadiis.**

**قال تعالى: اعْبُدُواْ اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَـٰهٍ غَيْرُهُ** (الأعراف ٥٩) **Allaah caabuda ma lihidin ilaah qeyrkiis ahe**

**وَٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً لَّا يَخْلُقُونَ شَيْـًٔا وَهُمْ يُخْلَقُونَ** (الفرقان ٣)

**Allaah sokadiis waxay samaysteen ilaahyo aan wax abuurikarin balse ayaga la abuuray.**

**Qeyrkiis** waxaa soo hoos galaya waxa kasta oo aan Allaah ahayn, malaa'ig, anbiyo, rusul, awliyo, jin, insi, sanam, qorax, xidigo, iyo makhluuqaadka oo idil. makhluuqaadka oo idil waa Allaah qeyrkiis.

**Min duuni hi** macnaheedu **waa ka sokeeya ama ka hooseeya** yacni **Allaah ka sokeeya**, makhluuqaadka oo idilna waa Allaah hoostiis iyo sokadiis, marka wax kasta oo Allaah sokadiis ah oo la caabudo baa soo hoosgalaya. Dadka qaar baa markii ilaahyo quraanka lagu sheego Asnaamtii quraysh oo kaliya ula booda oo ku fasira. Waxa kasta oo lacaabudo ilaah buu u noqon kuwa caabuday. Allaah qofkii caabuda Allaah baa ilaah u ah, qofkii qeyrkiis caabudana qeyrkaas baa ilaah u ah.

**قال تعالى: أَفَرَأَيْتَ مَنِ اتَّخَذَ إِلَهَهُ هَوَاهُ** (الجاثية ٢٣)

**Bal kawaran Nabi muxamadow(SCW) qofka hawadiisa ilaah ka dhigtay**. Yacni hawadiisa iyo naftiisu waxay rabto caabuday oo u hogaansamay. Waxkasta oo la caabudo magaca **ilaah** buu qaadan

**قال تعالى: فَمَا أَغْنَتْ عَنْهُمْ آلِهَتُهُمُ الَّتِي يَدْعُونَ مِن دُونِ اللهِ مِن شَيْءٍ لمَّا جَاء أَمْرُ رَبِّكَ** (هود ١٠١)

**ilaahyadoodii ay baryayeen Allaah sokadiis waxba uma tarin markii amarka rabigaa iyo halaagii yimid.**

Waxay caabudayeen oo Allaah sokadiis baryayeen quraanku wuxuu ku magacaabay **ilaahyo**.

.

**Macnaha Kalimatu Towxiid (لا الـه الا الله):** macnaheeda culimadu waxay yiraahdaan: **Macbuud xaq ah oo aan Allaah ahayni ma jiro**, yacni ilaah ama macbuud xaq ah oo cibaado iyo in la caabudo xaq u leh ma jiro Allaah moyee. marka waa in kaligiis la caabudo, oo aan wax qeyrkiis ah lala caabudin, cibaadoo dhanna asaga kaligiis loo gaaryeelo.

Kalimatu Towxiid aayado badan oo quraanka kamid ah bay ku soo aroortay, qaar ka midah aan soo qaadano:

**قال تعالى: وَمَا أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ مِنْ رَسُولٍ إِلَّا نُوحِي إِلَيْهِ أَنَّهُ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنَا فَاعْبُدُونِ** (الأنبياء ٢٥)

Rasuul kasta oo aan hortaa soo diray Nabi Maxamadow(SCW) waxa aan u waxyoonay: **Xaqiiqa eh, Macbuud xaq ah oo aan aniga ahayni ma jiro, ee aniga icaabuda.**

---

[1] ilaah iyo Rabi waxay la mid yihiin islaam iyo imaan ama Maskiin iyo Faqiir, markay isku meel ku soo arooraan waa kala macne, markii midkood soo aroorana macnaha kankalena waa xambaarsan yahay.

**قال تعالى: قُلْ إِنَّمَا أَنَا بَشَرٌ مِثْلُكُمْ يُوحَى إِلَيَّ أَنَّمَا إِلَهُكُمْ إِلَهٌ وَاحِدٌ فَمَنْ كَانَ يَرْجُو لِقَاءَ رَبِّهِ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَالِحًا وَلَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِ أَحَدًا** (الكهف ١١٠)
Waxaad ku Tiraahdaa Nabi Maxamadow(SCW): Anigu Bashar idinlamida uun baan ahay, waxaa la iisoo waxyooday in macbuudkiinu mid kali ah yahay, ee qofkiinii rajeynaya inuu aakhiro rabigiis la kulmi doono, camal saalix ah ha samaysto, **cibaadada rabigiisna yuusan ruux kale la wadaajin**.

**قال تعالى: وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِي كُلِّ أُمَّةٍ رَسُولًا أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاجْتَنِبُوا الطَّاغُوتَ** (النحل ٣٦)
Waxaa Xaqiiqo ah, umad walba in aan usoo saarnay Rasuul ugu yeeraya: **Allaah caabuda dhaaquutkana ka fogaada**(dhaaquut waa waxkasta oo Allaah sokadiis la caabuday).

**قال تعالى: إِيَّاكَ نَعْبُدُ وإِيَّاكَ نَسْتَعِينُ** (الفاتحة ٥)
**Allow adiga uun baan ku caabudaynaa, adiga uun baana ku kaalmo waydiisanaynaa**.

Aayadahaas iyo kuwa kale oo badan oo quraanka ka buuxa waxay tilmaamayaan oo cadaynayaan macanaha kalimatu Towxiid inay tahay : Allaah kaligiis in la caabudo, oo qeyrkiis cibaadada aan lala wadaajin. Caamo badan baa **kalimatu Towxiid(لا الـه إلا الله)** waxay u haystaan in macnaheedu yahay: **لا خـالق إلا الله khaaliq aan Allaah ahayni ma jiro.**
Khaaliq aan Allaah ahayni ma jiro waa sax, oo Towxiidka meelkale bay kasoo gashaa, laakiin kalimatu Towxiid “Laa ilaaha illa alaah” waxay ka hadlaysaa cibaadada in Allaah loo kali yeelo, in Allaah kaligiis la caabudo oo aan wax ka sokeeya lala caabudin. Anbiyadii iyo Rusushii Alle soo diray dhamaantood waxay umadooda ugu yeerayeen kalimatu Towxiid iyo inay Allaah kaligiis caabudaan oo ay ka tagaan kana bari noqdaan waxyaabaha Allaah sokadiis la caabudayo oo dhan.

**قال تعالى: وَمَا أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ مِنْ رَسُولٍ إِلَّا نُوحِي إِلَيْهِ أَنَّهُ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنَا فَاعْبُدُونِ** (الأنبياء ٢٥)
Rasuul kasta oo aan hortaa soo diray Nabi Maxamadow(SCW) waxaan u waxyoonay: **Xaqiiqa eh, Macbuud xaq ah oo aan aniga ahayni ma jiro, ee aniga icaabuda.**
**قال تعالى: لَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحاً إِلَى قَوْمِهِ فَقَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُواْ اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَـهٍ غَيْرُهُ** (الأعراف ٥٩)
Waxaa Xaqiiqo ah, Nuux in aan udiray tolkiis, wuxuuna yiri: **tolkayow Alle kaligiis caabuda, macbuud qeyrkiis ah ma lihidine.**
**قال تعالى: وَإِلَى عَادٍ أَخَاهُمْ هُوداً قَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُواْ اللهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَـهٍ غَيْرُهُ** (الأعراف ٦٥)
Caadna waxaan u diray walaalkood Huud, wuxuuna yiri: **tolkayow Alle kaligiis caabuda, macbuud qeyrkiis ah ma lihidine.**
**قال تعالى: وَإِلَى ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَالِحاً قَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُواْ اللهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَـهٍ غَيْرُهُ**(الأعراف ٧٣)
Samuudna waxaan u diray walaalkood Saalix, wuxuuna yiri: **tolkayow Alle kaligiis caabuda, macbuud qeyrkiis ah ma lihidine.**
Waxaa aayadahaas quraanka ku cad in Rususha oo dhan isku af ahaayeen, kuligoodna dadka ugu yeerayeen inay Allaah kaligiis caabudaan oo wax qeyrkiis ah aanay lacaabudin, macbuudkooda xaqa ahna in uu Allaah yahay, ilaah qeyrkiis ah na aanay lahayn.
Umadihii Rususha loo soo diray ee loogu baaqay inay Allaah kaligiis caabudaan oo kaligiis ilaah ka dhigtaan, maxay rususha kula doodayeen, bal quraanka aan dhageysano.
**قال تعالى: قَالُواْ أَجِئْتَنَا لِنَعْبُدَ اللهَ وَحْدَهُ وَنَذَرَ مَا كَانَ يَعْبُدُ آبَاؤُنَا فَأْتِنَا بِمَا تَعِدُنَا إِن كُنتَ مِنَ الصَّادِقِينَ** (الأعراف ٧٠)
Waxay yiraaheen: ma waxaad noolatimid **inaan Allaah kaligiis caabudno oo aan ka tagno wixii aabayaashayo caabudi jireen**, nookeen cadaabka aad noo yaboohaysid hadaad run sheegaysid.
**قال تعالى: قَالُواْ يَا صَالِحُ قَدْ كُنتَ فِينَا مَرْجُوّاً قَبْلَ هَـذَا أَتَنْهَانَا أَن نَّعْبُدَ مَا يَعْبُدُ آبَاؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِي شَكٍّ مِّمَّا تَدْعُونَا إِلَيْهِ مُرِيبٍ** (هود ٦٢)
Waxay yiraahdeen (waa qowmu Saalaxe): Saalaxow raja fiican baan kaa qabnay intaadan waxaan la imaan, **ma waxaad naga reebaysaa inaan caabudno wixii aabayaashayo caabudi jireen**, waxaad noogu yeeraysid oo Towxiidka ahna shaki adag baan ka qabnaa.
**قال تعالى: قَالُواْ يَا شُعَيْبُ أَصَلاَتُكَ تَأْمُرُكَ أَن نَّتْرُكَ مَا يَعْبُدُ آبَاؤُنَا أَوْ أَن نَّفْعَلَ فِي أَمْوَالِنَا مَا نَشَاء** (هود ٨٧)
Waxay yiraahdeen (waa qowmu shucaybe): Shucaybow ma salaadaadaa **ku amraysa inaan ka tagno wixii aabayaashayo caabudi jireen ama aan maalkayaga wixii aan doono ku samayno.**

**قال تعالى: قَالُواْ إِنْ أَنتُمْ إِلاَّ بَشَرٌ مِّثْلُنَا تُرِيدُونَ أَن تَصُدُّونَا عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ آبَآؤُنَا فَأْتُونَا بِسُلْطَانٍ مُّبِينٍ** (إبراهيم ١٠)

Waxay Rusushoodii ku yiraahdeen: bashar anagoo kale ah uun baad tihiin , **waxa aad rabtaan in aad naga jeedisaan in aan caabudno wixii aabayaashayo caabudi jireen,** xujo cad noola imaada**.**

Ayadahaas quraanka waxaa ku cad in Rusushii Alle soo diray dhamaantood ay umadahooda ugu yeerayeen Towxiid iyo in Allaah kaligiis ay caabudaan oo Allaah kaligiis cibaadada u gaaryeelaan, waxyaabaha ay Allaah sokadiis caabudayaana ay ka tagaan. umaduhuna waxay ku doodayeen maya ka tagimayno wixii aabayaashayo caabudi jireen. Marka arinta la isku hayo waa Allaah kaligiis caabuda oo waxaad caabudaysaan Allaah sokadiis ka taga iyo maya waxay aabayaashayo caabudi jireen ka tagi mayno..
Halkaas wax aan ka fahamnay in kalimatu towxiid ay ku baaqayso in Allaah kaligiis la caabudo oo qeyrkiis aan cibaadada lala wadaajin. Waxaan kaloo ka fahamnay in Rusushii Allaah soo diray laga soo bilaabo nabi Nuux ilaa nabi muxamad(SCW) ay umadahooda ugu yeerayeen inay Allaah kaligiis caabudaan, waxa kasoo haray ee lacaabudo oo dhanna ka tagaan oo ku kufriyaan, barina ka noqdaan.

Towxiidku waa in Allaah kaligiis la caabudo oo wax cibaado ah aan Allaah qeyrkiis lala aadin oo aan loola jihaysan. Marka Cibaadah maxay tahay..?

## Macnaha Alcibaadah(العبادة).

Cibaadah waa ficilka adoonku la qaabilo ruuxa uu adoonka uyahay, sayidkiisa ama rabigiisa[1], ficilkaas oo adeecid ah, u hogaasamid ah, u khuduucid iyo isudulayn ah. Qofka Adoon waxaa la orankaraa markuu sayidkiisa iskaleh adheeco, amarkiisa maqlo, u hogaansamo, u khuduuco oo isuduleeyo hadii kale Adoon lama oran karo. **Ficiladaas adoonnimadu ku dhisantahay ee adeecida ah, u hogaansamida ah, u khuduucida iyo isuduleynta ah ayaa Cibaado la dhahaa.**

قال تعالى: ثُمَّ أَرْسَلْنَا مُوسَى وَأَخَاهُ هَارُونَ بِآيَاتِنَا وَسُلْطَانٍ مُّبِينٍ (45) إِلَى فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ فَاسْتَكْبَرُوا وَكَانُوا قَوْماً عَالِينَ (46) **فَقَالُوا أَنُؤْمِنُ لِبَشَرَيْنِ مِثْلِنَا وَقَوْمُهُمَا لَنَا عَابِدُونَ** (47) سورة المؤمنون

Kadib waxaan dirnay Muuse iyo walaalki Haaruun, waxaan la dirnay aayadahayagii iyo xujo cad, waxaan u dirnay Fircoon iyo madaxyo weyntiisii, kibir iyo islaweyni bay kala horyimaadeen waxayna yiraahdeen: ma waxaan rumaynaa labo Bashar ah oo anagoo kale ah **oo waliba Tolkood anaga na Caabudaan**.

Maxalu shaahidka aayada aan ka rabnaa waa **Tolkood anaga na Caabudaan,** macnaa anaga Adoomo noo yihiin oo anaga amarkeena ku socdaan, anaga na Adeecaan oo noo hogaansan yihiin noona khuduucaan.

**Marka CIBAADAH waa ficilkaas Adoomadu laqaabilayaan sayidkooda ama rabigooda ee adeecida, u hogaansamida u khuduucida iyo isuduleynta ah.**

Dunidaan iyo waxa dhexjooga oo dhan Allaah bay Adoomo u yihiin oo iskaleh, waxaana xaq iyo waajib ku ah inay rabigooda iyo sayidkooda iskaleh CAABUDAAN , Adeecaan u hogaansamaan u khuduucaan isuna duleeyaan, maadaama ay Adoomadiisii yihiin.

**قال تعالى: إِن كُلُّ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ إِلَّا آتِي الرَّحْمَنِ عَبْداً (93) لَقَدْ أَحْصَاهُمْ وَعَدَّهُمْ عَدّاً (94) وَكُلُّهُمْ آتِيهِ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فَرْداً** (95) سورة مريم

**Samaawaadka iyo Arlada waxa ku sugan oo idil Allaah Adoomo uun bay u yihiin**, waana uu koobay oo tiruu ku koobay, kuligoodna mid mid bay u hor imaanayaan (xisaab darted).

**وقال تعالى: وَمَا خَلَقْتُ الْجِنَّ وَالْإِنسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ** (الذاريات ٥٦)

**Jini iyo insi uma abuurin inay icaabudaan moyee wax kale,** yacni inay i-adeecaan, ii khuduucaan oo amarkayga u hogaansamaan.

Waxkasta oo Allaah adoomadiisa amray fulintiisu waa cibaado, waxkasta oo uu kareebayna katagidiisuna waa cibaadah. Adoomadu markay Allaah amarkiisa iyo sharcigiisa adeecaan oo u hogaansamaan Allaah bay caabudayaan, caksiguna waa sidookale haday amar iyo sharci Allaah qeyrkiis kayimid ay adeecaan oo u hogaansamaan qeyrkaas bay caabudayaa.

Allaah amaro iyo waajibaad badan buu Adoomadiisa faray, kutub uu amaradiisa iyo sharcigiisa ku qeexayna waa u soo dajiyay. Adoomadu markay sharciga allaah adeecaan oo u hogaansamaan allaah bay caabudayaan oo waa muslimiin iyo muwaxidiin, markay sharci ama dastuur allaah qeyrkiis ka soo baxay ay adeecaan oo u hogaansamaanna sidoo kale qeyrkaas bay caabudayaan oo waa mushrikiin.

Towxiidka uu Allaah rusushiisa la soo dirayna waa in Allaah kaligiis la caabudo, kaligiis la adeeco, kaligiis loo hogaansamo, kaligiis loo khuduuco oo laysu duleeyo, oo kaligiis adoomo loo noqdo, wax isaga ka soo harayna aan la caabudin, la adheecin loona hogaansamin.

**قال تعالى: إِنِ الْحُكْمُ إِلاَّ لِلّهِ أَمَرَ أَلاَّ تَعْبُدُواْ إِلاَّ إِيَّاهُ ذَلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ وَلَـكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لاَ يَعْلَمُونَ** (يوسف ٤٠)

**Xukun dhamaantiis allaah baa iskaleh, wuxuu amray asaga mooyee waxkale inaydaan caabudin, diinta toosanina waa sidaas, dadka badankiisuse garan mayaan**.

**وقال تعالى: وَقَضَى رَبُّكَ أَلاَّ تَعْبُدُواْ إِلاَّ إِيَّاهُ وَبِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَاناً** (الإسراء ٢٣)

**Rabigaa(nabi maxamadow SCW) wuxuu xukmiyay inaydaan caabudin wax aan asaga ahayn, waalidkana aad u esxaan fashaan.**

---

[1] Adoonka ninka iska leh Ribigiis baa la yiraahdaa luqada carabiga iyo quraankaba, suuratu yuusuf, nabiyu Allaahi yuusuf wiilashii xabsiga kula jiray wuxuu ku yiri "أَمَّا أَحَدُكُمَا فَيَسْقِي رَبَّهُ خَمْراً". **Midkiin Rabigiis buu khamri waraabin. Yacni ninka iska leh ee uu adoonka u yahay.**

Marka **CIBAADAH** macnaheedu waa fulinta amar kasta iyo nahyi kasta oo allaah xagiisa ka yimid. Markii amarka allaah la fuliyo allaah baa la caabudayaa markii wuxuu reebay laga tagana sidookale asagaa la caabudayaa. Isku soo duuboo markii sharciga allaah loo hogaansamo oo lagu dhaqmo Allaah baa la caabudayaa, la adeecayaa oo adoomo loo yahay, sidoo kale marka sharci alle qeyrkiis loo hogaansamo oo lagu dhaqmo qeyrkaas baa la caabudayaa oo adoomo loo yahay waanna shirkigii quraanku ka digayay. adoomadu qofkay adeecaan oo u hogaansamaan una khuduucaan bay caabudayaan oo adoon u yihiin, markay Allaah adeecaan Allaah bay caabudayaan oo adoomo u yihiin, markay Allaah qeyrkiis adeecaan oo u hogaansamaana qeyrkaas bay caabudayaan oo adoomo u yihiin.

**قال تعالى : وَلاَ تَأْكُلُواْ مِمَّا لَمْ يُذْكَرِ اسْمُ اللهِ عَلَيْهِ وَإِنَّهُ لَفِسْقٌ وَإِنَّ الشَّيَاطِينَ لَيُوحُونَ إِلَى أَوْلِيَآئِهِمْ لِيُجَادِلُوكُمْ وَإِنْ أَطَعْتُمُوهُمْ إِنَّكُمْ لَمُشْرِكُونَ** (الأنعام ١٢١)
Ha cunina waxa aan bisinka Alle lagu xusin (oo lagu gowricin) waa fisqiye, shayaadhiintuna waxa ay u waxyoonayaan asxaabtooda si ay idiinla doodaan, hadaad ku adeecdaan (waxa ay indinkula doodayaan oo bakhti cunida ah) **mushrikiin baad tihiin**.
Waxaa la wariyaa in aayadaani soo dagtay markii Allaah xarimay bakhtiga in la cuno, Quraysh baa waxay ku dooday, Maxamed(SCW) iyo asxaabtiisu waxay xarimayaan wixii Allaah gowracay oo gacantiisa ku dilay oo bakhtiga ay ula jeedaan, waxa ayagu gowraceena waa xalaal bay leeyihiin, ma gowracoodaa kan Allaah ka fadli badan, marka doodaasi xoogaa waswaas ah bay dhalisay. Markaas baa Allaah aayadaan soo dajiyay oo muslimiinta u cadeeyay in amarka Allaah oo la adheecaa ay towxiid iyo islaamnimo tahay, Talada Shaydaanka iyo Quraysh ka timid oo la adheecana ay shirki iyo mushriknimo tahay.

Amar kasta oo Allaah ka yimid ama farid ha ahaado ama reebid fulintiisu waa cibaadah Allaah la caabudayo. Cibaadaadkana waxaa loo qaybiyaa laba qaybood SHACAA'IR iyo MUCAAMALAAT:

**SHACAA'IR**: waa cibaadaadka Allaah lagu waynaynayo, lagu muujinayo waxdaaniyadiis iyo kor ahaanshihiisa, magiciisa lagu xusayo, lagu muujinayo in adoomadiisii layahay, loogu khuduucayo, laysugu dulaynayo, lagu muujinayo baahida loo qabo, sida salaada, xajka, sakada, soonka, rukuucda, sujuuda, baryada, istiqaasada, digriga, khoofka, khashyada, tawakalka, soonka, iyo wixii la mid ah.

**MUCAAMALAAT**: waa cibaadaadka ku saabsan awaamirta Allaah ee la xiriirta nidaaminta nolosha banii aadamka sida sharciyada ku saabsan guurka iyo nolosha qoyska, sharciyada ku saabsan xiriirka bulshada iyo akhlaaqda, sharciyada ku saabsan tijaarada iyo maalka, sharciyada xukunka iyo maamulka, sharciyada danbiyada iyo xuduudaha, sharciyada dagaalka iyo nabada iyo wixii la mid ah.

***Fiiro Gaar ah:*** *Dadka qaar ayaa si khaldan macnaha CIBAADAH waxay ku soo koobaan SHACAA'IRTA sida salaada, soonka, xajka iyo wixii la mid ah. Markaas haday salaada tukadaan, soomaan, shacaa'irta kalena la yimaadaan waxay aaminsan yihiin inay Allaah si dhab ah oo dhamaystiran u caabudeen, arimah noloshooda la xariirana ay xor u yihiin inay ku maamushaan dhaqankii iyo sharcigii ay doonaan. dhaqankii aabayaashood, dimoqoraadiyah iyo liibaraaliyah , hantiwadaag iyo shuuciyah, ama wixii kaloo ay doonaan. qoladaasi cibaadadii Allaah kaligiis lahaa bay qaybna Allaah ku caabudeen qaybna hawadooda iyo dhawaaqiid ku caabudeen, waana mushrikiin allaah qeyrkiis la caabuday.*

Sharciga Allaah iyo Amaradiisa oo lagu dhaqmaa waa cibaadah Allaah la caabudayo, amaradaasi ama Shacaa'ir ha ahaadeen ama Mucaamalaat. Sharci iyo nidaam nololeed kale oo aan kan Allaah ahayn oo lagu dhaqmaanna waa allaah qeyrkiis oo la caabudayo iyo shirki. Bulshadii laga helo inay qayb cibaadada kamid ah sida Shacaa'irtana Allaah ku caabudaan qaybta Mucaamalaadkana dhawaaqiid Allaah sokadiis ah ku adheecayaan oo ugu hogaansamayaan waa mushrikiin Allaah qerykiis la caabuday sida quraanku cadeeyay.

قال تعالى: اتَّخَذُواْ أَحْبَارَهُمْ وَرُهْبَانَهُمْ أَرْبَاباً مِّن دُونِ اللهِ وَالْمَسِيحَ ابْنَ مَرْيَمَ وَمَا أُمِرُواْ إِلاَّ لِيَعْبُدُواْ إِلَـهاً وَاحِداً لاَّ إِلَـهَ إِلاَّ هُوَ سُبْحَانَهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ (التوبة ٣١)

**Culimadoodii iyo wadaadadoodii bay waxay kadhigteen Rabiyo ay caabudaan Allaah sokadiis iyo Masiixii ina Maryam ahaa(Nabi Ciise), wax kalena lama amrin inay illaaha waaxidka ah caabudaan moyee, Macbuud xaq ah oo aan isaga ahayna uusan jirin, Allaah waa ka nasahan yahay waxyaabaha ay ugu shariik yeelayaan.**

Aayadaan waxay ka hadlaysaa yuhuud iyo nasaaro oo horay Allaah sharci iyo kutub ugusoo dajiyay iyo sida ay sameeyeen oo sharciga allaah uga tageen.

Ayadaan Rasuulkeenii suubanaa(SCW) baa fasiray oo macnaheeda cadeeyay:

**عن عدي بن حاتم قال : أتيت النبي صلى الله عليه وسلم وفي عنقي صليب من ذهب فقال : ( يا عدي اطرح هذا الوثن من عنقك ) فطرحته فانتهيت اليه وهو يقرأ سورة براءة فقرأ هذه الآية { اتخذوا أحبارهم و رهبانهم أربابا من دون الله } حتى فرغ منها فقلت انا لسنا نعبدهم فقال : أليس يحرمون ما أحل الله فتحرمونه و يحلون ما حرم الله فتستحلونه ؟ قلت بلى قال : فتلك عبادتهم.** حديث حسن رواه أحمد والترمذى وغيرهما.

Cadiyi bin Xaatim[1] waxaa laga wariyay inuu yiri: waxaan u imid Nabiga(SCW) ayadoo qoorta uu iigu jiro Macatab(kirishto) dahab ah, wuxuu yiri Nabigu(SCW): Cadiyiyow iska tuur sanamka aad qoorta ku sidato, waana iskatuuray, markaas baan Nabiga(SCW) u tagay isagoo akhrinaya suuratu Baaraa'ah, wuxuu akhriyay aayada {اتخذوا أحبارهم و رهبانهم أربابا من دون الله} ilaa uu dhameeyay, markaas baan waxa aan iri: anagu maanu caabudi jirin(yacni culimada iyo wadaadada), markaas buu wuxuu yiri Rasuulku(SCW): sow idinkama xarimi jirin wax Allaah xalaaleyay oo aydaan ku adeeci jirin, idiina xalaaleyn jirin wax Allaah xarimay oo ay daan ku adeeci jirin. Waxaan iri haah waa jidhay, markaa Rasuulku(SCW) wuxuu yiri: cibaadada aad caabudeen waa taas.

Xalaalayn ama banayn, xaaraamayn ama mamnuucid waa awood Rabinimo oo Allaah kaligiis leeyahay, asagaa adoomadiisa wuxuu doono u xalaalayn kara wuxuu doonana ka xarimi kara, qeyrkiis oo awoodaas la siiyaa waa ayadoo rabiyo Allaah sokadiis ah la samaystay. isla macnahaas waxaa tilmaamaya aayada suuratu Aala-cimraan:

**قال تعالى: قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ تَعَالَوْاْ إِلَى كَلَمَةٍ سَوَاء بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ أَلاَّ نَعْبُدَ إِلاَّ اللهَ وَلاَ نُشْرِكَ بِهِ شَيْئاً وَلاَ يَتَّخِذَ بَعْضُنَا بَعْضاً أَرْبَاباً مِّن دُونِ اللهِ فَإِن تَوَلَّوْاْ فَقُولُواْ اشْهَدُواْ بِأَنَّا مُسْلِمُونَ** (آل عمران ٦٤)

Nabi moxamadow(SCW) Waxaad tiraahdaa: Ahlul kitaabow(waa yahuud iyo nasaare) u kaalaya kalimad inoo dhexah oo aynu u simannahay: Allaah moyee waxkale in ay naan caabudin, oo ay naan u shariik yeelin, oo barkeen barka kale ka dhigan Rabiyo Allaah sokadiis ay caabudaan, haday baaqaas diidaan waxaad tiraahdaan markhaati ka ahaada inaan angu nahay muslimiin Allaah kaligiis u hogaansan.

Rabi ka yeelashada aayadaha lagu sheegay isku macnay tilmaamayaan, macnaha ugu weynna waa siduu Rasuulku(SCW) tilmaamay, oo ah in banii-aadamka barkiis barkale ka dhigtaan sharci dajiyeyaal, kuwaasoo Allaah sokadiis bulshada sharci u dajiya, markay bulshadu sharcigaas ku dhaqmaan oo u hogaansamaan waxay sharci dajiyeyaasha ka dhigteen Rabiyo, waxayna ku dhaceen shirki iyo Allaah qeyrkiis oo ay caabudeen, waana arintaas tan aayaduhu tilmaamayaan.

Zamankaan baarlamaanada sharci dajiyeyaasha lagu sheego baa jooga booskii ay culimada iyo wadaadada aayadu ka hadlayso u joogeen yahuud iyo nasaaro. Sharciyada ay Baarlamaanadaasi dajiyaan oo loo hogaansamona waa cibaado Allaah qayrkiis la caabudayo iyo shirki, Sida sharciga Allaah oo loo hogaansamo ay u tahay cibaado Allaah la caabudayo, iyo towxiid.

Waxay ku andacoodaan sharciga uu Baarlamaanku dajinayo sharciga Allaah ma khilaafsano oo kama horimaanayo. Waa sheegasho baadhil ah, maxaa yeelay Allaah wuxuu naga dalbay inaan sharcigiisa munazalka ah u hogaansano oo ku dhaqano oo aynaan dhinacna uga leexan, ee nagama dalbin inaan sameysano sharciyo kale oo aan kiisa khilaafsanayan. Midakale sharciga Allaah fulintiisa Allaah baan ku caabudaynaa, sharciga baarlamaanku dajiyay yaa lagu caabudi.

[1] Cuday bin Xaatim wuxuu ahaa oday carbeed oo waqtigii Jaahiliyada reerkooda madax u ahaa oo Nasaaroobay oo diinta nasaarada qaatay, wuxuu ka sheekaynayaa markuu soo islaamay ee uu Nabiga(SCW) u yimid.

Sidoo kale sharciga Allaah waxaan u fulinaa oo ugu hogaansannaa inuu Allaah ka yimid oo amarkiisii iyo sharcigiisii yahay, fulintiisana aan ajar iyo xasanaad ka helayno ciqaab iyo cadaabna uga badbaadayno, kan baarlamaanku dajiyo yaan ajar iyo xasanaat uga helaynaa. Sharciga Baarlamaanku dajiyo xitaa haduusan kan Allaah khilaafsanayn waa sharci kusoo baxay suldhada iyo awooda Baarlamaanka, waxa loo fulinayaana waa awoodaas baarlamaanka ee uu huwan yahay, markay rabaanna isla awoodaas baarlamaaniga ah bay ku burin karaan.

Waxaa jidhay in Baarlamaanka Maraykanku lixdamaadkii uu soo saaray sharci mamnuucaya oo xaaraan ka dhigaya Khamriga, qofkii lagu helana ciqaab u yaboohaya, dhowr sano buu sharcigaasi Maraykanka ka shaqaynayay oo dad badan lagu ciqaabay oo xabsiyada loogu taxaabay, ilaa markii danbe oo dadkii looga maaro waayay uu Baarlamaanku markale sharcigii buriyay oo hadana khamrigii xalaaleeyay. Marka sharciga uu Baarlamaanka Maraykanku Khamriga ku Xarimay ma oran karaa waa sharci Allaah maadaama uu sharciga Allaah waafaqay, jawaabtu waa maya maxaayeelay sharcigani wuxuu kusoo baxay suldhada iyo awooda baarlamaanka Maraykanka ee mid Allaah ka yimid maaha, markii danbana iyagaa suldhadooda iyo awoodooda ku buriyay.

Xukuumada Islaamka ah shaqadeedu maaha inay sharci dajiso, shaqadeedu waa inay sharciga Allaah ee munazalka ah adoomadiisa ku xukunto, oo bulshada ka dhigto bulsho Allaah kaligiis u hogaansan oo Allaah kaligiis adheecsan kaligiisna caabudaysa. Golaha shuurada ee ay dowlada islaamku leedahayna maaha Gole sharci dajin, ee shaqadiisu waa inuu ka talabixiyo oo ka showro sidii sharciga allaah loogu fulin lahaa sida ugu haboon casriga iyo marxalada ay joogaan.

Cibaadah noocay doonto ha ahaatee Allaah kaligiis baa mudan oo xaq u leh, mana banaana oo xaq maha in Allaah qeyrkiis loola jihaysto. Labada qaybood ee Cibaadada(shacaa’ir iyo mucaamalaat) labadaba waa in Allaah loo kaliyeelo oo kaligiis lagu caabudo. Zamankaan dad badan oo islaam sheeganaya baa cibaadaadka shacaa’irta Allaah ugu shariikyeela oo Allaah qeyrkiis barya, oo gargaar waydiista, oo khayr iyo nafci iyo risqi waasic ah ka rajeeya, shar iyo dhib oo dhanna ka magangala. Sidoo kale dad badan baa cibaadaadka mucaamalaadaka ugu shariikyeela oo sharciyo kan Allaah aan ahayn ku dhaqma oo u hogaansan oo ku kala baxa. Labada noocba waa cibaado, Allaah qeyrkiis oo loola jihaystaanna waa shirki iyo Allaah qeyrkiis oo la caabudayo iyo Gaalnimo.

**MACNAHA KALIMATU AL-RABI**

Kalimatu Al-Rabi[1] macnayaasha ugu waa weyn ee quraanka kusoo arooray ee ay Sharciga ku leedahay waa:
"الخالق، المالك، المدبر والمتصرف في ملكه" khaaliqa, milkiilaha, maamulaha iyo mutasarifka mulkigiisa ku tasarufa.
Waa khaaliqa khalqay samaawaadka iyo arlada iyo waxa dhex jooga, milkiilaha samaawaadka iyo arlada iyo waxa dhexjooga iskaleh. Boqorka maamulka, tasarufka, amarka iyo xukunka mulkigiisa is kaleh.

**قال تعالى: إِنَّ رَبَّكُمُ اللهُ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالأَرْضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوَى عَلَى الْعَرْشِ يُغْشِي اللَّيْلَ النَّهَارَ يَطْلُبُهُ حَثِيثاً وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ وَالنُّجُومَ مُسَخَّرَاتٍ بِأَمْرِهِ أَلاَ لَهُ الْخَلْقُ وَالأَمْرُ تَبَارَكَ اللهُ رَبُّ الْعَالَمِينَ** (الأعراف ٥٤)

**Rabigiin waa Allaah, Alihii samaawaadka iyo arlada lix maalmood ku abuuray**, kadibna carshiga ku ekaaday, habeenkana maalinta ku daboola asagoo dagdag u dalbaya, qoraxda, dayaxa iyo xidiguhuna amarkiisa u laylisan yihiin, **hooy khalqiga iyo Amarka(xukunka) isagaa iskaleh**, Waxaa sareeyay Allaah Rabul caalamiin.

**وقال تعالى: قُلِ اللَّهُمَّ مَالِكَ الْمُلْكِ تُؤْتِي الْمُلْكَ مَن تَشَاء وَتَنزِعُ الْمُلْكَ مِمَّن تَشَاء وَتُعِزُّ مَن تَشَاء وَتُذِلُّ مَن تَشَاء بِيَدِكَ الْخَيْرُ إِنَّكَ عَلَىَ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ** (آل عمران ٢٦)

Waxaad tiraahdaa Nabi Muxamadow(SCW): **Alihii mulkiga lahaayow**, waxaad mulki sisaa qofkaad doonto, qofkaad doontana mulkiga waad ka xayuubisaa, qofkaad doontana waad cizaysaa, kaad doontana waad dulaysaa, khayr oo dhan gacantaaduu ahaaday, ilaahow wax kasta waad awoodaa.

**وقال تعالى: يُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَيُولِجُ النَّهَارَ فِي اللَّيْلِ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ كُلٌّ يَجْرِي لِأَجَلٍ مُّسَمًّى ذَلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ لَهُ الْمُلْكُ وَالَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِ مَا يَمْلِكُونَ مِن قِطْمِيرٍ** (فاطر ١٣)

Allaah wuxuu dhexgaliyaa Habeenka maalinta, maalintana wuxuu dhexgaliyaa habeenka, Qoraxda iyo dayaxana waa sakhiray, midkastana wuxuu u socda ajal la mudeeyay**, kan afcaashaas oo dhan fuliyaa waa Allaah, Rabigiina, Mulkiga isagaa iskaleh, kuwa aad Allaah sokadiis baryaysaana qidhmiir(xuub laf timireed) ma hantaan.**

**وقال تعالى: أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ اللهَ لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالأَرْضِ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ اللهِ مِن وَلِيٍّ وَلاَ نَصِيرٍ** (البقرة ١٠٧)

Miyaadan ogayn in **mulkiga samaawaadka iyo arlada Allaah leeyahay**, wali iyo gargaare Allaah sokadiis ahna aydaan lahayn.

**وقال تعالى: وَلِلهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ وَاللهُ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ** (المائدة ١٧)

**Milkiyada samaawaadka iyo arlada iyo inta dhexdooda ah Allaah kaligiis bay u sugnaatay oo iskaleh**, wuxuu doono ayuu abuura, Allaahna waa kii wax walba kara.

**وقال تعالى: إِنِ الْحُكْمُ إِلاَّ لِلهِ أَمَرَ أَلاَّ تَعْبُدُواْ إِلاَّ إِيَّاهُ ذَلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ وَلَـكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لاَ يَعْلَمُونَ** (يوسف ٤٠)

**Xukun oo idil Allaah baa iskaleh**, wuxuuna amray inaydaan caabudin asaga mooyee cidkale, diinta toosanina waa taas, dadka badankiisuse garanmayaan.

**وقال تعالى: يَقُولُونَ هَل لَّنَا مِنَ الأَمْرِ مِن شَيْءٍ قُلْ إِنَّ الأَمْرَ كُلَّهُ لِلهِ** (آل عمران ١٥٤)

Waxay leeyihiin amarka iyo talada wax makuleenahay, waxaad tiraa Nabi Muxamadow(SCW): **amarka iyo talada oo idil Allaah baa iskaleh.**

Aayadahaan aan taxnay Allaah wuxuu ku cadeeyay in asagu Rabiga caalamka yahay, khalqiga oo idil asagu abuuray, mulkiyadoodana asagu leeyahay, kuligoodna adoomadiisii yihiin. amarkooda, xukunkooda iyo utalintoodana uu kaligiis xaq u leeyahay maadaama uu Rabigood yahay mulkiyadoodana asagu leeyahay, Ruux kale oo qidhmiir[2] wax le'eg ku lehna uusan jirin.
khalqiga abuurkooda iyo milkiyadooda allaah baa iskaleh, sidoo kale khalqiga maamulkiisa, xukunkiisa, utalintiisa, iyo sharci u dajintiisana asagaa xaq u leh, ruux la wadaagaana ma jiro, **mulki kasta milkiilihiisaa utaliya oo taladiisa xaq u leh**. Adoomadiisoo idil oo mulkigiisa kamid ahna waxaa xaq iyo waajib ku ah inay

---

[1] ilaah iyo Rabi waxay la mid yihiin islaam iyo imaan ama Maskiin iyo Faqiir, markay isku meel ku soo arooraan waa kala macne, markii midkood soo aroorana macnaha kankalena waa xambaarsan yahay.

[2] Laf timireedka xuubka saaran

adheencaan, u khuduucaan, amarkiisana u hogaansamaan oo caabudaan. Adoon hadii adeecid iyo u hogaansan laga waayo waa adoon caasi ah, ciqaab buuna mudanyahay, sidaa darteed baana Alle Naar ugu diyaariyay.

Banii-aadamku badanaa si guud waa uu qirsanaa Rabinimada Allaah iyo inuu samaawaadka, arlada iyo waxa dhexjooga oo idil asagu abuuray, milkiyadoodana asagu leeyahay, laakiin maamulka iyo u talinta khalqiga inuu kaligiis xaq uleeyahay muran bay galiyaan umana kaliyeelaan ee marar badan bay ugu shariik yeelaan, shirkigaas oo inta badan laba waji leh :

**Wajiga kowaad**: qaar banii-aadamka kamid ah baa waxay ictiqaadiyaan ama aaminaan in khalqiga qaarkiis Allaah sokadiis maamulka kownka iyo talada caalamka waxuun awood ah ku leeyihiin, sida inay roob keeni karaan, risiqa waasicin karaan, dhib kaa faydi karaan, dheef kuu siyaadin karaan, kuu gargaari karaan, meelkasta ood joogtid ku arkayaan ku maqlayaan kuna ajiibayaan, laabtaada waxa ku jirana ay lasocdaan. Waxay ictiqaadsan yihiin inay leeyihiin sifaadka rabinimada ee Allaah u gaarka ah waxuun kamid ah, sida inay Al-Samiic Al-Basiir yihiin oo meelkasta ood joogtid ku maqlayaan kuna arkayaan, sida inay Al-Naafic Al-Daar yihiin oo dhib iyo dheefba kuu hantaan, sida inay Al-Muqiith yihiin oo kuu gargaari karaan, sida inay Alcaliimu-bi-daati-suduur yihiin oo laabta waxa ku jira ay la socdaan.

**قال تعالى: تَاللَّهِ إِن كُنَّا لَفِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ (97) اذْ نُسَوِّيكُم بِرَبِّ الْعَالَمِينَ** (الشعراء ٩٨)

**Allaah baan ku dhaaranaye baadi cad baan ku sugnayn, markaan Rabul caalamiin idinla simaynay.**

Ictiqaadkaas oo ah shirki Allaah rabinimadiisa loogu shariik yeelay, waxaa ka dhashay oo ka ratibmay in Cibaadadii Allaah kaligiis mudnaa wax kamid ah kuwaas loola jihaysto oo iyaga la baryo, la gargaar waydiisto, dhib faydidiis laga dalbo, dheef siyaadinteed la waydiisto, roob iyo risiq waasicintiis laga baryo. Halkaas waxaa ka soo baxay shirki dhamaystiran iyo Allaah oo sokadiis waxyaabo kale la caabuday.

Khalqiga Allaah baa abuuray, milkiyadoodana asagaa iska leh, talada mulkigiisana qofna wax kama siin, maamulkooda iyo maarayntoodana cidna uma wakiilan, cidna wadaag iyo shuraako kulama aha. Wixii mulkigiisa looga baahdo asagaa dirito loo waydiisan, wuxuu kaa siiyo qof kaa mancin kara majiro, wuxuu kaaga diidana qof kaa siinkaraa majiro.

**قال تعالى: مَا يَفْتَحِ اللَّهُ لِلنَّاسِ مِن رَّحْمَةٍ فَلَا مُمْسِكَ لَهَا وَمَا يُمْسِكْ فَلَا مُرْسِلَ لَهُ مِن بَعْدِهِ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ** (فاطر ٢)

**Wixii raxmad ah oo Allaah dadka u furo (siiyo) ruux ka horistaagi kara (oo ka mancin karaa) majiro, wixii Allaah ka haysto (oo ka manciyana) ruux usoo daynkaraa majiro asaga bacdigi, Allaahna waa caziiz (adoomadiisa ka adag), waana xakiim (shaykasta meesha ku haboon dhiga).**

**وقال تعالى: وَإِن يَمْسَسْكَ اللهُ بِضُرٍّ فَلاَ كَاشِفَ لَهُ إِلاَّ هُوَ وَإِن يُرِدْكَ بِخَيْرٍ فَلاَ رَآدَّ لِفَضْلِهِ يُصَيبُ بِهِ مَن يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ وَهُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ** (يونس ١٠٧)

**Haduu Allaah dhib kugu taabto (oo kugu rido) qof kaa faydi karaa ma jiro asaga mooyee, Khayr haduu kula doonana qof kaa horistaagi kara oo Fadliga Allaah kaa celin karaa ma jiro, qofkuu doono oo adoomadiisa kamid ah buuna siiyaa, Allaahna waa danbi dhaaf badne raxmad badan.**

**وقال تعالى: يُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَيُولِجُ النَّهَارَ فِي اللَّيْلِ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ كُلٌّ يَجْرِي لِأَجَلٍ مُّسَمًّى ذَلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ لَهُ الْمُلْكُ وَالَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِ مَا يَمْلِكُونَ مِن قِطْمِيرٍ (13) إِن تَدْعُوهُمْ لَا يَسْمَعُوا دُعَاءكُمْ وَلَوْ سَمِعُوا مَا اسْتَجَابُوا لَكُمْ وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ يَكْفُرُونَ بِشِرْكِكُمْ وَلَا يُنَبِّئُكَ مِثْلُ خَبِيرٍ** (فاطر ١٤)

**Allaah waa kan habeenka maalinta dhexgaliya, maalintana habeenka dhexgaliya, qoraxda iyo dayaxana sakhiray oo layliyay, midkastaa waxa uu kusocdaa ajal Allaah mudeeyay, ficiladaas oo dhan kan iskaleh oo u qumay waa Allaahii Rabigiina ahaa, mulkigana asagaa iskaleh, kuwa aad sokadiis baryaysaana qidhmiir ma hantaan. Hadaad baridaan baryadiina maqli mayaan, low ay maqlaana idin ajiibimayaan, maalinta Qiyaamana shirkigaas aad samaynaysaan waa dafirayaan oo iska fogaynayaan, cidna sida Allaha khabiirka ah kuugu warami mayso.**

**وقال تعالى: وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ إِبْرَاهِيمَ (69) إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ مَا تَعْبُدُونَ (70) قَالُوا نَعْبُدُ أَصْنَاماً فَنَظَلُّ لَهَا عَاكِفِينَ (71) قَالَ هَلْ يَسْمَعُونَكُمْ إِذْ تَدْعُونَ (72) أَوْ يَنفَعُونَكُمْ أَوْ يَضُرُّونَ** (الشعراء 73)

**Ku dul akhri khabarka Nabiyu-laahi Ibraahiim(SCW) goortuu ku yiri Aabihiis iyo Qowmkiisa maxaad caabudaysaan. Waxay yiraahdeen Asnaam baan caabudaynaa kana tagimayno inaan u ictikaafayno. Nabiyu-laahi Ibraahiim(SCW) wuxuu yiri: Ma idin maqlayaan markaad baryaysaan, mase idin anfacayaan ama idin dhibayaan.**

Aayadahaan aan taxnay Alle wuxuu ku sheegay in kownka oo idil iyo waxa dhex jooga asagu abuuray, milkiyadoodana asagu leeyahay, sidoo kale amarkooda iyo taladoodana asagu leeyahay oo ruux la wadaagaa uusan jirin, dhibic biyo ah ruux ka bixin Kara oo aan asaga ahayna uusan jirin.

**Wajiga labaad**: macna Al-Rabi waxaa kamida ah **Mulkiilaha tasarufka iyo talada mulkigiisa iskaleh**.
Wajigii kowaad waxa uu ku saabsanaa tasarufka iyo talada kownka sida roob keenidiis, Risiq waasicintiis, dhib faydidiis, dheef siyaadinteed iyo wixii lamida. Wajiga labaad waxa uu ku saabsanyahay milkiyada iyo maamulka banii-aadamka.
Basharku waxay ka mid yihiin khalqiga Allaah iyo mulkigiisa, waana Adoomo isagu leeyahay, taladooda iyo maamulkoodana asagaa xaq u leh, ruux la wadaaga ama wax ku lehna ma jiro. Sidaas oo ay tahay ayaa Basharka qaarkiis qaarkale Rabiyo ka dhigtaan oo amarka, xukunka, talada iyo sharciga ka qaataan, una aqoonsadaan inay xaq u leeyihiin inay basharka xukumaan xeer iyo sharcina u dajiyaan.
Qaarkoodna ayagaaba sheegta inay talada iyo xukunka banii-aadamka ay xaq u leeyihiin, sharcigii iyo xeerkii ay dajiyaana ay waajib tahay inay banii-aadamku raacaan oo u hogaansamaan badalkii sharciga Allaah, sidaasna ay Rabinimo ku sheegtaan. basharka qaarkiis oo xeer iyo sharci dajiyeyaal loo aqoonsado oo sharciga iyo xukunka laga qaato,  qaarka kalena ay xukunkii iyo sharcigii ay dajiyaan ku adeecaan oo u hogaansamaan, Xaalada sidaas ah quraanku waxa uu cadeeyay inay tahay Allaah sokadiis oo Rabiyo la samaystay iyo qeyrkiis oo la caabuday iyo shirki.

**قال تعالى: قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ تَعَالَوْاْ إِلَى كَلَمَةٍ سَوَاء بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ أَلاَّ نَعْبُدَ إِلاَّ اللهَ وَلاَ نُشْرِكَ بِهِ شَيْئاً وَلاَ يَتَّخِذَ بَعْضُنَا بَعْضاً أَرْبَاباً مِّن دُونِ اللهِ فَإِن تَوَلَّوْاْ فَقُولُواْ اشْهَدُواْ بِأَنَّا مُسْلِمُونَ** (آل عمران ٦٤)
**وقال تعالى: اتَّخَذُواْ أَحْبَارَهُمْ وَرُهْبَانَهُمْ أَرْبَاباً مِّن دُونِ اللهِ وَالْمَسِيحَ ابْنَ مَرْيَمَ وَمَا أُمِرُواْ إِلاَّ لِيَعْبُدُواْ إِلَـهاً وَاحِداً لاَّ إِلَـهَ إِلاَّ هُوَ سُبْحَانَهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ** (التوبة ٣١)

Banii-aadamka kuwii Rabinimada sheegtay waxaa ka mid ahaa Fircoon.
**قال تعالى: فَحَشَرَ فَنَادَى (23) فَقَالَ أَنَا رَبُّكُمُ الْأَعْلَى** (النازعات 24)
**وقال تعالى: وَقَالَ فِرْعَوْنُ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَأُ مَا عَلِمْتُ لَكُم مِّنْ إِلَـٰهٍ غَيْرِى** (القصص ٣٨)
Fircoon qomkiisa iyo umadii uu u talinayay inta soo jamciyay buu wuxuu ku yiri Rabigiina ugu sareeya waa anaiga. Fircoon Rabinimda iyo ilaahnimada uu sheeganayo ma aha inuu reer masar asagu khalqay, ama in asagu irsaaqo, ama in asagu samaawaadka iyo aralada abuuray ee wuxuu sheeganayaa inuu asagu yahay Rabiga Masar mulkigeeda, xukunkeeda, taladeeda iyo amarkeeda xaqa u leh, amarkiisa amar ka sareeyaana uusan jirin. xukunkiisa iyo sharcigiisana aan laga daba hadli karin. Waa intaas waxa Fircoon sheeganayaa, Waxaa arintaas kuu cadaynaya in fircoon laftiisu  ilaahyo uu baryo oo Allaah sokadiis ah uu aaminsanaa oo caabudi jiray.
**قال تعالى: وَقَالَ الْمَلأُ مِن قَوْمِ فِرْعَونَ أَتَذَرُ مُوسَى وَقَوْمَهُ لِيُفْسِدُواْ فِي الأَرْضِ وَيَذَرَكَ وَآلِهَتَكَ** (الأعراف ١٢٧)
Qowmu fircoon madaxya wentiisii waxay Fircoon ku yiraahdeen: Fircownow Muse iyo Qowmkiisa ma farahaad ka qaadi si ay masar u fasahaadiyaan (oo nidaamkii iyo kala danbeyntii khalkhal u galiyaan) oo adiga adeecidaadii iyo u hogaansankaagii diidaan, **ilaahyadaadiina ku kufriyaan oo isaga tagaan**.

**وقال تعالى: وَنَادَى فِرْعَوْنُ فِي قَوْمِهِ قَالَ يَا قَوْمِ أَلَيْسَ لِي مُلْكُ مِصْرَ وَهَذِهِ الْأَنْهَارُ تَجْرِي مِن تَحْتِي أَفَلَا تُبْصِرُونَ** (الزخرف ٥١)
Fircon qowmkiisuu ka dhex dhawaaqay, wuxuu yiri: qowmkayow mulkiga masar sow anigu ma lihi iyo waxa wabiyo ihoos qulqulya, miyaydaan arkayn.

Rabinimadaan Fircoon sheeganayo sidoo kale waxaa u sheeganayay Namruud, markii Nabi Ibrahaim ku yiri "Rabigay waa kan dila oo nooleeya" wuxuu yiri anba niinkaan rabo waa dilaa kaan rabana waa daayaa. Jabaabiradii taariikhda soo maray in badan oo kamidah sidaas oo kale bay Rabinimo iyo inay amarka iyo xukunka khalqiga Alle ayagu leeyihiin u sheeganayeen.
Xaquna waa in banii-aadamku adoomada Allaah ka mid yihiin, adoomadiisana Allaah asagaa u taliya oo xukuma, waxaana xaq ah inay sharcigiisa iyo xukunkiisa oo kaliya adeecaan una hogaansamaan kaligiisna Rabi ka dhigtaan.
Zamankaan aynu joogno qaar badan oo bini-aadamka kamid ah waxay aamineen oo ku qanceen nidaam nololeedka Diimoqoraadiyada la yiraahdo ee caqiidadiisa kowaad ay tahay: **xukmu shacbi li-shacbi (xukunka shacabka, shacabkaa iska leh)**. Waxaa u caqiido ah in banii-aadamku asagu isutalyo oo asagu isxukumo, Rabi ka sareeya oo u taliyana uusan jirin, wixii aqlabiyada shacabku isku raacdona uu yahay sharciga lagu dhaqmayo oo loo hagaansamayo badalkii sharciga Allaah.

Diimoqoraadiyadu waxay ka mid tahay shirki iyo kufri wixii taariikhda Basharka soo maray kuwii ugu weynaa uguna adkaa, kufrigii Fircoon, Haamaan iyo Namruud bay la darajo tahay. Umadihii hore badankoodu si dirita ah uma dafiri jirin in Allaah Rabigooda yahay oo amarkiisu yahay kan u sareeya, laakiin boqoradooda, culimadooda iyo wadaadadooda baa Allaah ku been abuuran jiray oo sharciga iyo xeerka ay ayagu dajiyaan oran jiray Allaah buu ka yimid, ama waxay oran jireen Allaah baa na doortay oo noo doortay inaan adoomadiisa arlada jooga xukuno, wixii xeer iyo sharci anaga naga soo baxana Allaah buu ka yimid.
Dimoqoraadiyadu Rabinimda Allaahba waa inkirsan tahay, waxay leedahay banii-aadamku waa xor, cid uu adoon u yahayna ma jirto, asagaa is maamulaya, isu talin, sharcigii hawadiisa iyo rabitaankiisu ku qanco baa ah sharciga la raacayo oo loo hogaansamayo. Allaahna wuxuu quraanka ku leeyahay:
**قال تعالى: فَاحْكُم بَيْنَهُم بِمَا أَنزَلَ اللهُ وَلاَ تَتَّبِعْ أَهْوَاءهُمْ عَمَّا جَاءكَ مِنَ الْحَقِّ لِكُلٍّ جَعَلْنَا مِنكُمْ شِرْعَةً وَمِنْهَاجاً** (المائدة ٤٨)
**Nabi Allow(SCW): ku xukun sharcigii Allaah soo dajiyay, xaqii Allaah xagiisa kaaga yimidna raac oo ha raciin hawadooda iyo rabitaankooda, umad walba sharci iyo manhaj ay ku dhaqmaan baan u yeelay.**

**وقال تعالى: وَأَنِ احْكُم بَيْنَهُم بِمَا أَنزَلَ اللهُ وَلاَ تَتَّبِعْ أَهْوَاءهُمْ وَاحْذَرْهُمْ أَن يَفْتِنُوكَ عَن بَعْضِ مَا أَنزَلَ اللهُ إِلَيْكَ** (المائدة ٤٩)
**Nabi Allow(SCW): ku xukun sharcigii Allaah soo dajiyay, Hawadooda iyo rabitaankoodana ha raacin, kana digtoonow inay kaa weeciyaan sharcigii Allaah soo dajiyay wax uun kamid ah.**
Islaamka iyo Diimoqoraadiyadu waa laba caqiido oo iska soo horjeeda. Isalaamku waa in Allaah Rabinimadiisa la qiro oo in adoomo loo yahay la rumeeyo, sharcigiisa iyo xukunkiisana loo hogaansamo oo la raaco. Diimoqoraadiyaduna waa in Rabinimada Allaah la inkiro oo la aamino in banii-aadamku xor yahay, nina uusan adoon u ahayn, asagu isu taliyo, sharciguu rabana dagsan karo. Sidaa darteed waxay samaystaan sharci dajiyeyaal shacabka metela oo baarlamaan la yiraahdo, oo wixii inta badan hawadoodu rabto sharci ka dhiga.

Qaar badan oo caamada kamid ah baa waxay u haysataan in Diimoqoraadiyadu tahay oo kaliya in bulshadu madaxda u talinaysa ay si xor ah u doortaan ee aan la jajuubin oo digtaytar nimo lagu xukumin. In bulshadu madaxdooda si xor ah u doortaan islaamka iyo Nabi Maxamad(SCW) baa la yimid oo ugu horeeyey. markii Nabigu(SCW) geeriyooday Abuubakar Sadiiq baa la doortay, markuu geeriyoodayna Cumar bin khidhaab, kadibna Cusmaan iyo Cali. Markii diintii iyo imaankii daciifeen baa waxaa lagu noqday diktaytarnimadii iyo jujuubkii ayadoo uu Nabigu(SCW) aad uga digay. Dowlada islaamkana shaqadeedu maaha sharci dajin, sharcina ma dajiso, sharci dajiyeyaalna ma lahan, shaqadeeda kowaad waa inay bulshada sharciga Allaah ku hogaamiso oo ku dhaqdo oo ku xukunto, golaheeda shuuraduna sharci ma dajiyo ee waxay ka shawraan sida ugu fiican oo ugu haboon ee sharciga Allaah loogu fulin lahaa xaalada iyo wadciga zamankaas ay joogaan.

Hadaan soo koobno waxaan kasoo hadalnay. waxaan sheegnay in kalimatu Al-Rabi macaanida ugu waaweyn ee ay xambaarsantahy ay yihiin: Al-Khaaliq, Al-Maalik, Al-mudabir Wal-mutasarif fii-mulkihii.

Allaah waa khaaliqa caalamkaan abuuray, milkiyadiisana iska leh, maamulka iyo talada mulkigiisana iskaleh asagoo la kali ah, Ruux la wadaagaana uusan jirin. Caqiidada towkiidkana arintaas baa aasaas u ah.
Waxaan soo sheegnay in banii-aadamku badanaa qirsan yahay in Allaah caalamkan abuuray, milkigiisa asagu leeyahay, laakiin xukunka, amarka iyo maamulka caalamka badanaa Allaah uma waxidaan balse way ugu shariik yeelaan oo waxa ay ictiqaadiyaan in qaar khalqiga kamid ahi talada iyo maamulka caalamka wax ku leeyihiin, arintaas oo ah shirkiga quraanku wax badan ka digay.
Mar Awliyada iyo wax lamid ah bay xukunka iyo amarka kownka wax ka siiyaan, oo waxay yiraahdaan awliyadu qudray leedahay oo amuuraha kownka wax bay ka maamushaa.
Marna waxay samaystaan sharci dajiyeyaal Allaah sokadiis ah oo xeer iyo sharci u dajiya, markaasna al-amaru sharci bay Allaah ugu shariik yeelaan.
Waxaan sheegnay in labadaas qodob ay yihiin shirkiga hada caalamka ka jira kuwa ugu waaweyn, qofka muslimka ahna loo baahanyahay inuu ku baraarugsanaado oo ka fogaado si uu kufri iyo shirki uga nabadgalo, akhirona uga badbaado inuu naaru jahanama ku waaro.

Rasuulku(SCW) wuxuu sheegay in aakhiru samanka ay fitno dhacayso oo gaaloobida iyo diin ka bixidu badanayaan, oo qofku asagoo muslim ahaa subixii uu galabtii gaaloobayo, ama galabtii asagoo muslim ahaa subaxii gaaloobayo.

**AL-SHIRKI:**

Shirkigu waa danbi Allaah laga galo kan ugu weyn, waana danbiga Allaah ugu caro badan yahay. Waa dulmi iyo xaqdaro Allihii khaaliqa ahaa loo gaysanayo. Shirkigu waa Allaah oo Rabinimadiisa iyo ilaahnimadiisa makhluuq lala wadaajiyo oo aan loo kaliyeelin. Allaah wuxuu leeyahay Anaa Rabul-caalamiin ah, khalqiga iyo mulkigana anaa iskaleh oo u taliya, mushrigu wuxuu leeyahay maya talada waa lagula leeyahay. Allaah wuxuu leeyahay khalqigoo dhan waa adoomadaydii adeecid, u hogaansamid iyo Cibaado oo dhan anaa xaq u leh oo mudan, mushrigu wuxuu leeyahay maya waa lagula mudan yahay. Ruux hadii mulkigiisa iyo hantidiisa uu xaqa u leeyahay lagu qabsado sow dulmi maaha, kan lagu qabsanayo haduu rabul caalamiin yahay ka waran. Sidaa darteed Allaah wuxuu shirkiga ku sifeeyay inuu yahay dulmi kan ugu weyn:

قال تعالى: لَا تُشْرِكْ بِاللَّهِ إِنَّ الشِّرْكَ لَظُلْمٌ عَظِيمٌ (لقمان ١٣)

**Allaah ha u shariik yeelin, shirkigu waa dulmi kan ugu weyn eh.**

Allaah wuxuu quraanka ku cadeeyay dambi kale oo dhan inuu dhaafo oo cafiyo, shirkise uusan marna cafiyin, qofkii shirki iyo mushriknimo ku dhinta inuu janada ka xarimay oo uu naarta ku waarayo.

قال تعالى: إِنَّ اللهَ لاَ يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَاءُ (النساء ٤٨)

**In loo Shariik yeelo Allaah ma cafiyo, wixii ka sokeeyase ninkuu doonuu u cafiyaa.**

وقال تعالى: إِنَّهُ مَن يُشْرِكْ بِاللهِ فَقَدْ حَرَّمَ اللهُ عَلَيهِ الْجَنَّةَ وَمَأْوَاهُ النَّارُ (المائدة ٧٢)

**Waxaa xaqiiiqa ah ruuxii Allaah u shariikyeela inuu Allaah Janada ka xarimay, Naartuna makaanu hoyaadkiisa tahay.**

Shirkiga xumaantiisa iyo foolxumadiisa iyo danbigiisu sida uu weyn yahay, Allaah umad walba waa uga digay xataa Ambiyadii iyo rusushii oo ah banii-aadam kuwa ugu fadli badan Allaahna ugu dhaw , wuxuu u sheegay haday shariik yeelaan in camalkooda oo dhan uu burayo, khasaarana ay ku danbayn doonaan.

قال تعالى: وَلَقَدْ أُوحِيَ إِلَيْكَ وَإِلَى الَّذِينَ مِنْ قَبْلِكَ لَئِنْ أَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ الْخَاسِرِينَ (الزمر ٦٥)

**Xaqiiqa eh, waxaa laguu waxyooday (Nabi muxamadow(SCW), anbiyadii kaa horaysayna loo waxyooday, hadaad shariik yeeshid camalkaagu waa buri oo buri waxa aadna ka mid noqon kuwa khasaaray.**

Ambiyada iyo rusushu shirki waa ka fogyihiin ee waa meesha somaalidu ka tiraahdo "waysha gowrac dibigu haku quustee". waxa loo digayaa waa umadahooda.

Aakhiro Rasuulku(SCW) waxuu u shafeecayaa muslimiin badan oo caasiyiin ah oo naar mutaystay, ruux mushrik ah oo asagoo Allaah u shariik yeelaya dhintay shafeecada Rasuulku waa ka xaraan oo gaarimayso.

قال رسول الله -صلى الله عليه وسلم-: شفاعتي لمن مات من أمتي لا يشرك بالله شيئا

**Shafaacadaydu waxay u ahaatay oo helaya ruux kasta oo umadayda ka mid ah oo dhintay asagoon Allaah u shariik yeelaynin.**

Shirki sida quraanku uga digay dambi kale oo uu uga digay ma jiro, suurad quraanka ah oo aan ka hadlin waa yar tahay. Anbiyadii Allaah soo diray nabi aan umadiisa shirki uga digin ma jiro. Shirkiga khatartaas leh oo sidaas looga digay, in aad dhex fariisatid oo jaahil baan ahay ku andacootid ku badbaadi maysid, waxaa waajib kugu ah si aad shirki uga badbaadid in aad baratid oo cilmi u yeelatid shirki waxa uu yahay oo markaa naftaada iyo inta aad jeceshahay kala badbaado. Arintaasi waa waajibka kowaad iyo daruurada ugu muhimsan oo qofwalba saran, Qutulyoonka la cayrsanayana ayadaa ka muhimsan.

**Hadaba Shirki muxuu yahay??**

Shirkigu waa Allaah oo qeyrkiis lala caabudo maciis ama sokadiis, waa Allaah oo rabinimadiisa iyo ilaahnimadiisa aan loo kali yeelin. Waa Allaah qeyrkiis oo rabiyo iyo ilaahyo laga dhigto. Shirkiga waxaa asal u ah, oo uu ka bilowdaa Sifaadka rabinimada ee Allaah kaligiis leeyahay in qeyrkiis lagu sifeeyo oo la ictiqaadiyo in sifaadkaas rabinimada waxuun kamid ah in ay leeyihiin, sida inay Al-daar Al-Naafic yihiin oo dhib iyo dheefba hantaan oo keeni karaan, sida inay Al-muqiith yihiin oo gargaari karaan, sida inay Al-Razaaq yihiin oo risiqa waasicin karaan, sida inay AL-Samiic Al-Basiir yihiin oo meelkasta oo joogtid ku maqlayaan kuna arkayaan, sida inay Al-caliimu bi-daati suduur yihiin oo laabta waxa ku jira ay ogyihiin.

Inay Al-xakam, Al-Musharic yihiin oo Allaah xukunka iyo sharci u dajinta khalqigiisa iyo Mulkigiisa la wadaagaan... إِنِ الْحُكْمُ إِلاَّ لِلهِ **xukun Allaah kaligiis baa iska leh.**

Ictiqaadkaas shirkiga ah waxaa ka dhalan oo daba jooga shirki kale oo ah shirkul-cibaadah, markay ictiqaadiyeen in Allaah qeyrkiis Al-daar Al-Naafic yahay waxaa ka dhalan in qeyrkaas dheef laga dalbo dhibna laga magangalo dalabkaas iyo magangalkaas oo ah cibaadah Allaah qeyrkiis la caabuday iyo shirki, markay ictiqaadiyeen in Allaah qeyrkiis Al-Muqiith yahay waxaa ka dhalan in qeyrkaas gargaar la waydiisto oo loo qayshado, gargaar waydiisashadaas oo ah cibaadah Allaah qeyrkiis la caabuday iyo shirki , markay ictiqaadiyeen in Allaah qeyrkiis uu Razaaq yahay waxaa ka dhalan in qeyrkaas Risiq waasicintiis laga baryo, markay ictiqaadiyeen in Allaah qeyrkiis xaq u leeyahay inuu sharci iyo xeer khalqiga u dajiyo, waxaa ka dhalan in qeyrkaas xeerkii iyo xukunkii uu dajiyay la adheeco oo loo hogaansamo taas oo ah cibaadah Allaah qeyrkiis la caabuday iyo shirki.
Shirkul ictiqaad waxaa ka dhalan oo daba yaal shirkul cibaadah, shirku Al-rubuubiyah waxaa ku lifaaqan oo daba yaal shirku al-uluuhiyah.

Casrigaan aan joogno shirkiga caalamka ka jira oo waliba caalamka gaalada iska daaye caalamul islaami ka jira oo ku baahsan laba nooc baa ugu waaweyn uguna daran: waa shirkul owliyaa wa ahlul qubuur iyo shirku Diimoqoraadiya wa liibraaliyah.

Dadka aaminsan shirkul owliyaa, waxay ictiqaadsan yihiin in awliyadu sida Allaah oo kale meelkasta ood joogtid ku maqlayso, hadaad u qayshatid oo gargaar waydiisatid ay ku ajiibayso, wixii dhib ah oo aad ka magan gashidna kaa xijaabayso, wixii dheef iyo khayr aad ka barididna kuu hanato oo ku siin karto. Markay garaar dalbayaan ama dhib ka baqayaan ama dheef iyo anfac rabaan inta badan waxay ula jihaystaan oo ka baryaan owliyada ay rumaysan yihiin Allaah sokadiis. Qoladaasi waxay ku dhexjiraan shirki buuxsamay oo arkaantiisii u dhamays tiran tahay. Shirkiga noocaas ah zamankaan waxaa calanka u sida dhariiqooyinka suufiyada, Qaadiriyada, saalixiyada, rufaaciyah iyo wixii lamid ah, caalamka islaamkana aad bay u joogaan, atbaac badanna waa leeyihiin. Kuwaasi sikasta oo ay islaamnimo u sheegtaan, sikasta oo ay u salaadaan, u soomaan, u xajiyaan waxaba ka ansiximayaan oo shirkiga ay ku jiraan baa camal walba oo saalix ah burinaya, waana mushrikiin gaalada ka mid ah.
**قال تعالى: وَلَقَدْ أُوحِيَ إِلَيْكَ وَإِلَى الَّذِينَ مِنْ قَبْلِكَ لَئِنْ أَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ الْخَاسِرِينَ** (الزمر ٦٥)
**Xaqiiqa eh, waxaa laguu waxyooday (Nabi muxamadow(SCW), anbiyadii kaa horaysayna loo waxyooday, hadaad shariikyeeshid camalkaagu waa buri oo buri waxaanad ka mid noqon kuwa khasaaray.**

Shirkiga nooca labaad ee zamankaan aan joogno aad u baahsan oo umado badan oo muslim sheeganaya ku ibtilaysan yihiin waa shirkiga diimoqoraadiyadu wadato. Diimoqoraadiyada caqiidada u asalka ah ee ay ku dhisantahay waa "**xukmu shacab li shacab**", oo macnaheedu yahay xukunka shacabka waxaa iska leh shacabka, Hadaan sikale u dhigno diimoqoraadiyadu waxay leedahay shacabku isagaa is xukuma oo xeerka iyo sharciga uu noloshiisa ku maamulayo isagaa dagsanaya badalkii sharciga Allaah ee munazalka ah. Sidaa darteed umadaha diimoqoraadiyada aaminsan waxay iska dhex doortaan qaar ay ku magacaabaan SHARCI-DAJIYEYAAL ama baarlamaan oo u dajiya xeerka iyo sharciga umadaas lagu maamulayo.
Diimoqoraadiyadu xaqii rabinimda ee Allaah kaligiis lahaa ee khalqigiisa iyo mulkigiisa inuu asagu u taliyo oo xukumo ahaa waxay siinaysaa bashar sharci dajiyeyaal lagu sheegay oo ay leedahay ayagaa xaq uleh inay khalqiga Alle sharci u dajiyaan Allaah sokadiis.
Bulshada xeerka iyo sharciga ay baarlamaaniyiintu dajiyaan adheecda oo u hogaansanta waa mushrikiin Allaah qeyrkiis caabuday oo adheecay, taasina waa shirki dhamaystiran oo arkaantiisii u buxdo.
**قال تعالى: أَمْ لَهُمْ شُرَكَاء شَرَعُوا لَهُم مِّنَ الدِّينِ مَا لَمْ يَأْذَن بِهِ اللَّهُ** (الشورى ٢١)
**Shurako Allaah rabinimada iyo sharci dajinta la wadaaga miyay leeyihiin, kuwaasoo u dajiyay sharci iyo diin aan Allaah edmin**.

Hadaba qofka muslimka ah, ee raba geeri dabadeed rabigiis inuu towxiid khaalis ah oo shirki ka baraxla' la qaabilo maxaa la gudboon. Marka hore waa inuu naftiisa iyo ehelka uu mas'uulka ka yahay kala badbaado shirki noocyadiisa oo dhan. waa inuu naftiisa iyo ehelkiisaba ka bari yeelo shirki oo dhan, shirkul awliyaa iyo shirku diimoqoraadiyah. - **يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا قُوا أَنفُسَكُمْ وَأَهْلِيكُمْ نَاراً وَقُودُهَا النَّاسُ وَالْحِجَارَةُ**

Marka labaad waa inuu ka fara buuxsado barashada towxiidka iyo waxa lidka ku ah waa shirkiga eh, maxaayeelay aqoon la'aan, towxiidna ma xifdisan kartid shirkina iskama ilaalin kartid gaarahaan zamankaan ay fitnada shirkigu aad u baahsantahay. - **فَاعْلَمْ أَنَّهُ لَا إِلَهَ إِلَّا اللَّهُ وَاسْتَغْفِرْ لِذَنبِكَ**

Diinta iyo Sharciga Allaah inoosoo dajiyay ku dhaqankiisu waa laba darajo. mid waa waajib shakhsi ah oo adiga naf ahaantaada ku saaran sida caqiidada towxiidka, salaada, soonka, zakada, xajka, baryada, akhlaaqda islaamka sida asturnaanta iyo xijaabka, xaaraanta ood ka fogaatid iyo wixii la mid ah, waa waajibaad shakhsi ah. midna waa waajib umad, oo bulshada oo dhan wada saaran oo fulintiisa iyo ku dhaqankiisa bulshada oo dhan laga rabo ama dowlada oo bulshada matalaysa laga rabo, sida xuduuda fulinteeda, qisaasta, xadu zinaa, xadu sariqah iyo sharciyada alle ee xaga dhaqanka iyo akhlaaqda, xaga waxbarashada, xaga maalka iyo dhaqaalaha, xaga siyaasada dibada iyo xiriirada caalamiga ah, xaga siyaasada xarbiga iyo nabada. culimada fiqigu waxay yiraahdaan waajib cayni iyo waajib kifaa'ii(ama fardul cayn iyo fardu kifaayah).

Waajibaadka shakhsiga ah markaad rabigaa kaligiis ku caabudid, waxaa lagaa rabaa waajibaadka umada saaranna inaad u howlgashid sidii rabi kaligiis loogu caabudi lahaa oo sharciga Allaah iyo amarkiisa bulshadu ufulin lahayd uguna dhaqmi lahayd oo dowlad islaami ah oo rabi caabudaysa sharcigiisana u hogaansan loo heli lahaa. waa inaad u hawlgashaa sidii aad u suulin lahayd shirkiga oo ah munkar kan ugu wayen, adoo adeegsanaya gacan iyo afba. rasuulkeenii suubanaana(SCW) waxaa laga wariyay inuu yiri:

**من رأى منكم منكراً فليغيره بيده، فإن لم يستطع فبلسانه فإن لم يستطع فبقلبه وذلك أضعف الإيمان.** رواه مسلم في الصحيح.

**qofkiinii munkar arkaa gacantiisa haku badalo, haduu kariwaayo carabka haku badalo, haduu kariwaayo qalbiga haku badalo, iimaanna taas baa ugu daciifsan.** Muslim baa wariyay.

munkar waxaa ugu wayen Allaah oo loo shariik yeelo, diimoqoraadiyaduna waxaan soo sheegnay inay tahay shirkiyada zamankaan caalamka hareeyay kuwa ugu waaweyn. Marka awoodaada iyo gacantaada waa inaad shirkiga diimoqoraadiyada ku suulisaa, hadaadan gacan karin waa inaad afka ka hadashaa oo munkarkaas iyo shirkigaas dadka u sheegtaa oo u cadaysaa, hadaadan hadalna karin waa inaad qalbiga ka nacdaa oo kala dagaashaa oo ka inkirtaa, iimaan iyo islaamnimo waxaa u danbeeya qalbi ka nicidaas, waxa ka danbeeyaa waa iimaandaro iyo inaad raali ku noqotid ama dhexboodid oo u ola-olaysid oo doorashadooda ka qaybgashid, shirkiga diimoqoraadiyada ood raali ku noqotid wuxuu la midyahay adoo shariik yeelay. Kan shirkiga iyo kufriga ku camalfalaya iyo kan raaliga ku ah ee taageersan waa isku danbi waana isku mid. Rasuuka(SCW) waxaa laga wariyay inuu yiri:

**سَتَكُونُ أُمَرَاءُ فَتَعْرِفُونَ وَتُنْكِرُونَ ، فَمَنْ عَرَفَ بَرِئَ ، وَمَنْ أَنْكَرَ سَلِمَ ، وَلَكِنْ مَنْ رَضِيَ وَتَابَعَ.** رواه مسلم في صحيحه

Waxaa ahaan doona madax iyo amiiro munkar iyo macruufba samayndoona, munkarka ay samaynayaan qofkii garta waa bari noqday, kii ku inkira oo ku diidana waa ka nabadgalay (danbiga iyo ciqaabta munkarkaas ka ratibmaysa), **laakiin qofkii raali ku noqda oo ku raaca iyaguu lamidyahay ciqaabtana lawadaagaa.**

Ninkii inkira oo naca oo la colaytama munkarka markuu waxkale kari waayo waa nabad galay oo diintiisu waa u badbaaday, laakiin kii raali ku noqda oo raaca wuxuu la danbi yahay kuwa munkarka ku camalfalaya, waana isku mid waxba isma dhaamaan.

Marka si towxiidkaagu kuugu badbaado ugu yaraan hadaad waxkale kariwayso shirkiga iyo kuwa ku aqdaamanaya qalbiga ka nac oo kala colaytan.

**قال تعالى: قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِي إِبْرَاهِيمَ وَالَّذِينَ مَعَهُ إِذْ قَالُوا لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَاء مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاء أَبَداً حَتَّى تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ** (الممتحنة ٤)

**Ku dayasho wanaagsan baa idiinku sugan Nabi Ibraahiim(CS) iyo kuwii miciisa ahaa, markii ay qoladooda ku yiraahdeen bari baan idinka nahay idinka iyo waxaad caabudaysaan Allaah sokadiis, cadawtinimo iyo colaad baana noo dhexeysa waligeen, ilaa aad Allaah kaligiis ka rumaynaysaan.**

**Maxaan ka baranay qoraalkaan:**

1. Xaqa Allaah Adoomadiisa uu ku leeyahay waa inay kaligiis caabudaan oo ayan u shariik yeelin.

2. Islaamnimada towxiidkaa u asal ah, hadii towxiid la waayo islaamnimo waa la waayay, camal saalix ah oo ansaxayaana ma jiro towxiid la'aantiis.

3. Towxiid khaalis ah qofkii ku dhintaa Janaduu galayaa, shirki qofkii ku dhintaana Naartuu galayaa.

4. Xisaabta qiyaame Towxiidka moyee diinta inteeda kale haday wax kaa khaldamaan fursado badan ood ku badbaado ayaa jira, Allaah oo ku cafiya, shafaacada rasuulka(SCW), shafaacada saalixiinta, tan caruurtaadii kuu saqiirtay, laakiinse Towxiidka Alle haduu kaa khaldamo ood shirki ku dhimatid fursad aad Naar kaga badbaadaa majirto abadan.

5. Kalimatu Towxiid **(لا إلــه الا الله)**: macnaheedu waa: Macbuud xaq ah oo aan Allaah ahayni ma jiro, yacni macbuud xaq ah oo in la caabudo mudan ama xaq uleh ma jiro Allaah moyee.

6. Anbiyadii iyo Rusushii Allaah soo diray dhamaantood waxay umadooda ugu yeerayeen kalimatu Towxiid iyo inay Allaah kaligiis caabudaan oo ay ka tagaan kana bari noqdaan waxyaabaha Allaah sokadiis la caabudo oo dhan.

7. Anbiyadii iyo Rusushii Allaah soo diray iyo umadihii loo soo diray waxa ugu weyn ee ay isku hayeen waxay ahayd: Allaah kaligiis caabuda oo ka taga wax kasta oo sokadiis la caabudo iyo maya ka tagimayno waxyaabihii Aabayaashayo caabudi jireen.

8. Towxiidku waa in Allaah kaligiis la caabudo oo wax cibaado ah aan Allaah qeyrkiis lala aadin oo aan loola jihaysan. Hadaba **Cibaadah** maxay tahay..?

9. CIBAADAH waa ficilka Adoonku laqaabilo Rabigiis, ee adeecida, u hogaansamida, u khuduucida iyo isuduleynta ah. Waxkasta oo Allaah adoomadiisa amray adheecidiisa iyo fulintiisu waa cibaado, wax kasta oo uu ka reebayna katagidiisu waa cibaadah.

10. Cibaadaadka waxaa loo qaybiyaa laba qaybood **SHACAA'IR** iyo **MUCAAMALAAT**:
    **SHACAA'IR**: waa cibaadaadka Allaah lagu waynaynayo, loogu khuduucayo, laysugu dulaynayo, lagu muujinayo waxdaaniyadiisa, kor ahaanshihiisa, magiciisa lagu xusayo, lagu muujinayo baahida loo qabo iyo in adoomadiisii la yahay, sida salaada, rukuucda, sujuuda, baryada, istiqaasada, khoofka, khashyada, tawakalka, dikriga, soonka, xajka, sadaqada, nusuga, hadyiga iyo wixii la mid ah.
    **MUCAAMALAAT**: waa cibaadaadka ku saabsan awaamirta Allaah ee la xiriirta nidaaminta nolosha banii-aadamka sida sharciyada ku saabsan guurka iyo nolosha qoyska, sharciyada ku saabsan xiriirka bulshada iyo akhlaaqda, sharciyada tijaarada iyo maalka, sharciyada xukunka iyo maamulka, sharciyada danbiyada iyo xuduudaha, sharciyada dagaalka iyo nabada iyo wixii la mid ah.

11. Sharciga Allaah iyo Amaradiisa oo loo hogaansamo laguna dhaqmaa waa cibaadah Allaah la caabudayo, Amaradaasi ama **Shacaa'ir** ha ahaadeen ama **Mucaamalaat**. Sharci iyo nidaam nololeed kale oo aan kan Allaah ahayn oo lagu dhaqmaanna waa allaah qeyrkiis oo la caabudayo iyo shirki.

12. Zamankaan dad badan oo islaam sheeganaya baa **cibaadaadka shacaa'irta** Allaah ugu shariik yeela oo Allaah qeyrkiis barya, oo Gargaar waydiista, oo khayr iyo nafci iyo risqi waasic ah ka rajeeya, shar iyo dhib oo dhanna ka magangala. Sidoo kale dad badan baa **cibaadaadka mucaamalaadaka** ugu shariik yeela oo sharciyo iyo amaro kuwa Allaah aan ahayn ku dhaqma oo u hogaansan oo ku kala baxa. Labada noocba waa cibaado, Allaah qeyrkiis oo loola jihaystaanna waa shirki iyo cibaado Allaah qeyrkiis la caabudayo iyo Gaalnimo.

13. **Al-Rabi** macaanideeda ugu waaweyn waa: Alkhaaliq, Almaalik(milkiilaha), Almudabir(maareeyaha), Almutasarif fii mulkihi(maamulaha mulkigiisa).

14. khalqiga abuurkooda iyo milkiyadooda allaah baa iskaleh, sidoo kale khalqiga maamulkiisa, xukunkiisa, utalintiisa, iyo sharci u dajintiisana asagaa xaq u leh, ruux la wadaagaana ma jiro, **mulki kasta milkiilihiisaa utaliya oo taladiisa xaq u leh**.

15. Banii-aadamku badanaa si guud waa uu qirsanaa Rabinimada Allaah iyo inuu samaawaadka, arlada iyo waxa dhexjooga oo idil asagu abuuray, milkiyadoodana asagu leeyahay, laakiin maamulka iyo u talinta khalqiga inuu kaligiis xaq uleeyahay muran bay galiyaan umana kaliyeelaan ee marar badan bay ugu shariikyeelaan. shirkigaas oo inta badan laba waji leh :

    **Wajiga kowaad**: qaar banii-aadamka kamid ah baa waxay ictiqaadiyaan in makhluuqaadka Allaah qaar kamid ah ay maamulka iyo talada caalamka waxuun awood ah ku leh, sida inay roob keeni karaan, risiqa waasicin karaan, dhib kaa faydi karaan, dheef kuu siyaadin karaan, kuu gargaari karaan, meelkasta ood joogtid ku arkayaan ku maqlayaan kuna ajiibayaan, Ictiqaadkaas oo ah shirki Allaah rabinimadiisa loogu shariik yeelay, waxaa ka dhashay oo ka ratibmay in Cibaadadii Allaah kaligiis mudnaa kuwaas loola jihaysto oo iyaga la baryo, la gargaar waydiisto, dhib faydidiis laga dalbo, dheef siyaadinteed la waydiisto, roob iyo risiq waasicintiis laga baryo, arintaas oo shirki iyo Allaah qeyrkiis oo la caabuday ah.

    **Wajiga labaad**: macna Al-Rabi waxaan niri waxaa kamida Mulkiilaha tasarufka iyo talada mulkigiisa iskaleh.

    basharku waxay ka mid yihiin khalqiga Allaah iyo mulkigiisa, taladooda, maamulkooda iyo sharci u dajintoodana asagaa xaq u leh, ruux la wadaaga ama wax ku lehna ma jiro. Sidaas oo ay tahay ayaa Basharka qaarkiis Bashar kale Rabiyo ka dhigtaan oo amarka, sharciga iyo xeerka ka qaataan, una aqoonsadaan inay xaq u leeyihiin inay xeer iyo sharci u dajiyaan bulshada, arintaas oo ah Allaah qeyrkiis oo Rabiyo laga dhigtay iyo shirki.

16. **Diimoqoraadiyadu** waxay ku dhisantahay oo caqiido u ah: xukmu shacbi li-shacbi (xukunka shacabka, shacabkaa iska leh). waxay leedahay banii-aadamku waa xor, cid uu adoon u yahayna ma jirto, Rabi ka sareeya oo u taliyaana ma jiro, ee asagaa is maamulaya, isu talin, sharcigii hawadiisa iyo rabitaankiisu ku qanco baa ah sharciga la raacayo oo loo hogaansamayo.

17. Islaamka iyo Diimoqoraadiyadu waa laba caqiido oo iska soo horjeeda. Isalaamku waa in Allaah Rabinimadiisa la qiro oo in adoomo loo yahay la rumeeyo, sharcigiisa iyo xukunkiisana loo hogaansamo oo la raaco. Diimoqoraadiyaduna waa in Rabinimada Allaah la inkiro oo la aamino in

banii-aadamku xor yahay, wixii aqlabiyada shacabku isku raacdona uu yahay sharciga lagu dhaqmayo oo loo hagaansamayo badalkii sharciga Allaah.

18. Shirkigu waa Allaah oo Rabinimadiisa iyo Cibaadadiis aan loo kaliyeelin ee wax ka sokeeya Rabiyo iyo ilaahyo laga dhigto oo lala caabudo. Allaah wuxuu leeyahay Anaa Rabul-caalamiin ah, khalqiga iyo mulkigaba aanaa iskaleh oo u taliya, mushrigu wuxuu leeyahay maya talada waa lagula leeyahay. Allaah wuxuu leeyahay Cibaada oo idil anaa xaq u leh oo mudan, mushrigu wuxuu leeyahay maya waa lagula mudan yahay.

**19.** Casrigaan aan joogno shirkiga caalamka ka jira waxaa ugu waaweyn uguna daran **shirkul owliyaa wa ahlul qubuur iyo shirku Diimoqoraadiya wa liibraaliyah.**

20. Dadka aaminsan shirkul Owliyaa, waxay ictiqaadsan yihiin in Awliyadu sida Allaah oo kale meelkasta ood joogtid ku maqlayso, hadaad u qayshatid oo gargaar waydiisatid ay ku ajiibayso, wixii dhib ah oo aad ka magan gashidna kaa xijaabayso, wixii dheef iyo khayr aad ka barididna kuu hanato oo ku siin karto. Markay garaar dalbayaan ama dhib ka baqayaan ama dheef iyo anfac rabaan inta badan waxay ula jihaystaan oo ka baryaan owliyada ay rumaysan yihiin Allaah sokadiis. Qoladaasi waxay ku dhexjiraan shirki buuxsamay oo arkaantiisii u dhamays tiran tahay. Shirkiga noocaas ah zamankaan waxaa calanka u sida dariiqooyinka suufiyada, Qaadiriyada, saalixiyada, rufaaciyah iyo wixii lamid ah. Kuwaasi sikasta oo ay islaam u sheegtaan, sikasta oo ay u salaadaan, u soomaan, u xajiyaan waxaba ka ansiximayaan oo shirkiga ay ku jiraan baa camal walba oo saalix ah burinaya, waana mushrikiin gaalada ka mid ah.

21. Shirkiga nooca labaad ee zamankaan aan joogno aad u baahsan oo umado badan oo muslim sheeganaya ku ibtilaysan yihiin waa shirkiga diimoqoraadiyadu wadato. Diimoqoraadiyada caqiidada u asalka ah ee ay ku dhisantahay waa “xukmu shacab li shacab”, oo macnaheedu yahay xukunka shacabka waxaa iska leh shacabka, Hadaan sikale u dhigno diimoqoraadiyadu waxay leedahay shacabku isagaa is xukuma oo xeerka iyo sharciga uu noloshiisa ku maamulanayo isagaa dagsanaya badalkii sharciga Allaah ee munazalka ah.
Sidaa darteed umadaha diimoqoraadiyada aaminsan waxay iska dhex doortaan qaar ay ku magacaabaan SHARCI-DAJIYEYAAL ama baarlamaan oo u dajiya xeerka iyo sharciga umadaas lagu maamulayo. Diimoqoraadiyadu xaqii rabinimda ee Allaah kaligiis lahaa ee khalqigiisa iyo mulkigiisa inuu asagu u taliyo ahaa waxay siinaysaa bashar sharci dajiyeyaal lagu sheegay oo ay leedahay ayagaa la doortay oo xaq uleh inay khalqiga Alle sharci u dajiyaan Allaah sokadiis.
Bulshada xeerka iyo sharciga ay baarlamaaniyiintu dajiyaan adheecda oo u hogaansanta waa mushrikiin Allaah qeyrkiis caabudaya oo adheecaya, taasinna waa shirki dhamaystiran oo arkaantiisii u buuxdo.

22. qofka muslimka ah, ee raba geeri dabadeed rabigiis inuu towxiid khaalis ah oo shirki ka baraxla' la qaabilo maxaa la gudboon. Marka hore waa inuu naftiisa iyo ehelka uu mas'uulka ka yahay kala badbaado shirki noocyadiisa oo dhan. waa inuu naftiisa iyo ehelkiisaba ka bari yeelo shirki oo dhan, shirkul awliyaa iyo shirku diimoqoraadiyah.

23. Shirkigu waa Munkar kan ugu weyn, si aad uga badbaado waa inaad ku dhaqantaa xadiiskii Rasuulka(SCW):
**من رأى منكم منكراً فليغيره بيده، فإن لم يستطع فبلسانه فإن لم يستطع فبقلبه وذلك أضعف الإيمان.** رواه مسلم في الصحيح.
**Qofkiinii munkar arkaa gacantiisa haku badalo, haduu kariwaayo carabka haku badalo, haduu kariwaayo qalbiga haku badalo, iimaanna taas baa ugu daciifsan.** Muslim baa wariyay.

24. Si aad shirki uga badbaadid sedexda xaaladood ee Rasuulku(SCW) sheegay midood waa inaad ku sugantahy:
    - Inaad shirkiga gacan iyo awood ku suulisid, hadaadan karin
    - Inaad hadal iyo carabkaaga ku suulisid, hadaadan karin
    - Inaad qalbiga ka nacdid oo ka inkirtid oo kala colaytantid.

25. Sadexdaas xaaladood midkood baad ku badbaadi kadhaa. Wixii sadexdaas ka danbeeya waa iimaandaro iyo inaad raali ku noqotid ama dhexboodid oo u ola-olaysid oo doorashadooda ka qaybgashid, shirkiga diimoqoraadiyada ood raali ku noqotid wuxuu la midyahay adoo shariikyeelay. Kan shirkiga iyo kufriga ku camalfalaya iyo kan raaliga ku ah ee taageersan waa isku danbi waana isku mid.

**الـحـمـــــد للـــه الـــذي بـنــعـمـتــه تتــم الـصـــالـحـــــات**

**Allaah baa mahad leh, Allaaha nicmadiisa ay acmaasha wanaagsani ku taam noqoto.**

طباعة مفتوحة لكل مسلم

Daabicidu waa u furantahay muslim kasta

W/Q: Dahir Xassan Xusseen